

PUSTAKA JAYA

KURIKULUM 2013
ÉDISI RÉVISI 2017



# RANCAGÉ DIAJAR
# BASA SUNDA

Pikeun Murid SD/MI Kelas V




Susi Budiwati • Sri Asdianwati • N. Ida Widaningsih
Imas Rohilah • Dian Héndrayana • Dadan Sutisna

# Kawih Undak-usuk Basa

Saméméh diajar Basa Sunda, hayu urang haleuangkeun kakawihan undak-usuk basa di handap. Kawihna bisa lagam Solawat, "Mawar Bodas", "Balonku", jsb. Mangga teu langkung karancagéan séwang-séwangan!

*abdi mios, bapa angkat*
*abdi dongkap, bapa sumping*
*abdi wangsul, bapa mulih*
*abdi terang, bapa uninga*

*abdi neda, bapa tuang*
*abdi nyanggem, bapa nyarios*
*abdi nanya, bapa naros*
*abdi nguping, bapa ngadangu*

*abdi mondok, bapa kulem*
*abdi mandi, bapa siram*
*abdi ngabantun, bapa nyandak*
*abdi ningal, bapa ningali*

*abdi gaduh, bapa kagungan*
*abdi hoyong, bapa palay*
*abdi nyuhunkeun, bapa mundut*
*abdi sorangan, bapa nyalira*

*abdi isin, bapa lingsem*
*abdi diuk, bapa calik*
*abdi hilap, bapa lali*
*abdi udur, bapa teu damang*

*abdi panon, bapa soca*
*abdi irung, bapa pangambung*
*abdi biwir, bapa lambey*
*abdi halis, bapa kening*

*abdi létah, bapa ilat*
*abdi kélék, bapa ingkab*
*abdi heuay, bapa angob*
*abdi ceuli, bapa cepil*

*abdi beuheung, bapa tenggek*
*abdi pipi, bapa damis*
*abdi taktak, bapa taraju*
*abdi sirah, bapa mastaka*

*abdi gado, bapa angkeut*
*abdi leungeun, bapa panangan*
*abdi suku, bapa sampéan*
*abdi ramo, bapa réma*

*abdi wasta, bapa jenengan*
*abdi nyampak, bapa nyondong*
*abdi seuri, bapa gumujeng*
*abdi ngajawab, bapa ngawaler*

# RANCAGÉ DIAJAR
# BASA SUNDA

## Pikeun Murid SD/MI Kelas V

SUSI BUDIWATI, S.Pd., M.Pd.
SRI ASDIANWATI, S.Pd., M.Pd.
IMAS ROHILAH, S.Pd., M.Pd.
N. IDA WIDANINGSIH, S.Pd., M.Pd.
DIAN HÉNDRAYANA, S.S., M.Pd.
DADAN SUTISNA, S.T.




PUSTAKA JAYA

RANCAGÉ DIAJAR BASA SUNDA
Pikeun Murid SD/MI Kelas V

Karya: Susi Budiwati, S.Pd., M.Pd.
Sri Asdianwati, S.Pd., M.Pd.
N. Ida Widaningsih, S.Pd., M.Pd.
Imas Rohilah, S.Pd., M.Pd.
Dian Héndrayana, S.S., M.Pd.
Dadan Sutisna, S.T.

Éditor: Drs. Apip Ruhamdani, M.Pd.
Ivan Adzam Wahyudin, S.Pd.
Ilham Nurwansah, S.Pd., M. Pd.
Yulianto Agung P., S.Sos.

Wedalan
PT Dunia Pustaka Jaya
Jl. Gumuruh No. 51, Bandung 40275
Telp. 022-7321911. Faks. 022-7330595
Email: pustakajaya.dpj@gmail.com
Anggota Ikapi



Rarancang jilid: Budi Riyanto, Apipudin, S.Sos., May Lodra
Ilustrator: Budi Riyanto, Ayi R. Sacadipura, S.Pd., Lia Taryani, S.Pd.

Citakan munggaran, 2017

ISBN: 978-979-419-472-0 (Jilid lengkep)
978-979-419-477-5 (Jilid 5)

TIM BAKTI GURU RANCAGÉ

Ai Rohmawati, S.Pd., M.Hum. • Ari Andriansyah, S.Pd.
Drs. Apip Ruhamdani, M.Pd. • Dadan Sutisna, S.T.
Dadang Nurjaman, S.Pd., M.Pd. • Dian Héndrayana, S.S., M.Pd.
Ilham Nurwansah, S.Pd., M.Pd. • Imas Rohilah, S.Pd., M.Pd.
Ivan Adzam Wahyudin, S.Pd. • N. Ida Widaningsih, S.Pd., M.Pd.
Puspita Widyamulya, S.S. • Risnawati, S.Pd., M.Pd.
Sri Asdianwati, S.Pd., M.Pd. • Susi Budiwati, S.Pd., M.Pd.
Rani Rabiussani, S.Pd.

# PANGANTEUR

Robahna Kompeténsi Dasar dina kurikulum Basa Sunda, bawiraos peryogi disarengan ku ayana buku pangajaran anu luyu sareng pameredih kurikulum. Ku kituna, sim kuring saparakanca nyusun buku *Rancagé Diajar Basa Sunda pikeun Murid SD/MI Kelas V*, manawi sasieureun sabeunyeureun tiasa ngeuyeuban bahan pangajaran di sakola, janten tuturus guru enggoning ngajarkeun basa Sunda di sakola.

Anu pangpayunna, sarta bakal langsung katawis ti barang muka ieu buku, nyaéta ayana rumpaka kawih undak-usuk basa Sunda nu biasa dipaké dina paguneman sapopoé, jumlahna aya 40 kecap. Upami Bapa sareng Ibu Guru badé nambihan jumlah kecapna, tiasa waé, da ieu mah sanés kawih anu matok. Lagam kawihna ogé tiasa dirobih-robih, luyu sareng lagam anu dipikawanoh ku Bapa/Ibu Guru atanapi nu dipikaresep ku murid-murid. Upamana tiasa nganggo lagam "solawatan" atanapi lagam kawih "Mawar Bodas". Ieu téh minangka hiji tarékah sangkan barudak babari nyangkem undak-usuk basa, ku margi dina sadaya Kompeténsi Dasar, ti kawit SD dugi ka SMA, teu aya matéri husus ngeunaan undak-usuk basa Sunda.

Salajengna dina buku pangajaran pikeun SD, seueur nyaluyukeun kana pasualan-pasualan *up to date* (kaayeunakeun), nu dipikabutuh ku para murid. Ku kituna matéri

pangajaran téh dipiharep tiasa langkung dalit sareng para murid.

Unggal matéri pangajaran, dipungkas ku "Kandaga Kecap". Kecap anu dianggap teu pati dipikawanoh ku murid, dipedar hartina dina basa Sunda diwuwuhan ku basa Indonésia, sangkan murid leuwih ngarti.

Ieu buku gé dilengkepan ku CD, sangkan guru langkung gampil ngadugikeun bahan pangajaran. Dina CD téh disayagikeun conto-conto anu teu tiasa didugikeun dina wanda tulisan. Upamana, conto kawih pikeun undak-usuk basa, ngahaleuangkeun kawih, pupuh, maca sajak, ngadongéng, kaulinan barudak, jsb., nu diluyukeun jeung téma-téma unggal pangajaran.

Pamungkas catur, sim kuring saparakanca seja nyanggakeun ieu buku ka pangkonan Bapa sareng Ibu Guru. Mugi-mugi tiasa ngabantos pancén Bapa sareng Ibu Guru di sakola enggoning ngahirup-huripkeun basa Sunda. Tangtos baé seueur kénéh kakiranganana, ku kituna urang sarungsum bari maju baé.

**Bandung, Méi 2017**

Tim Bakti Guru Rancagé

**Susi Budiwati, S.Pd., M.Pd.**

**Sri Asdianwati, S.Pd., M.Pd.**

**N. Ida Widaningsih, S.Pd., M.Pd.**

**Imas Rohilah, S.Pd., M.Pd.**

**Dian Héndrayana, S.S., M.Pd.**

**Dadan Sutisna, S.T.**

# DAPTAR EUSI

TÉMA

# 1 Ulin di Buruan



Potrét: May Lodra

## Kompeténsi Dasar

3.1 *Memahami teks deskripsi tentang kaulinan barudak yang menggunakan benda di sekitar.*

4.1 *Memeragakan kaulinan barudak yang menggunakan benda di sekitar.*

## Tujuan Pangajaran

1. Siswa bisa maca téks déskripsi kaulinan barudak.
2. Siswa bisa mikawanoh kecap barang jeung ngalarapkeunana dina kalimah.
3. Siswa bisa mikanyaho kalimah aktif jeung kalimah pasif.
4. Siswa bisa metakeun kaulinan barudak babarengan

## A Téks Déskripsi

### CONGKAK



Pasosoré, buruan Mama Nata kacida raména. Ramé ku barudak nu keur arulin. Ma'lum buruan Mama Nata mah keur lega téh iuh sarta bararesih pikabetaheun. Nu gaduhna bageur deuih, tara kaabotan ari barudak arulin di buruanana téh asal ulah paraséa cenah. Di beulah wétan di nu iuh barudak awéwé keur sapintrong. Ari di beulah kulon nu negrak barudak lalaki keur maén gatrik. Di téras, aya nu keur maén congkak.

Asih jeung Éma nu keur maén congkak téh. Duanana pahareup-hareup nyanghareupan papan congkak. Dina papan congkak téh aya 16 logak. Dua logak badag nu ayana dina tungtung-tungtung papan disebutna indung. Di gigir kénca aya tujuh logak nu pahareup-hareup jeung logak nu aya di gigir katuhu. Logak-logak nu laleutik dina papan congkak téh dieusian ku siki asem nu lobana masing-masing tujuh siki.

Asih jeung Éma nyanghareupan tujuh logak leutik akuanana. Asih nyanghareupan logak nu aya di kénca. Éma nyanghareupan logak nu aya di katuhu. Mimitina mah maranéhna suten, nu meunang Asih. Asih nyokot siki asem nu aya dina logak akuanana. Siki asem téh dipapaykeun ka kénca. Unggal logak nu kaliwatan diasupan hiji, kaasup logak badag nu aya di kéncaeun manéhna. Logak indung anu

di katuhu mah teu dieusian. Tuluy kitu jeung kitu. Lamun siki asem nu aya dina leungeun béak palebah logak nu aya eusian, éta eusi logak téh dicokot tuluy dipapaykeun deui. Dina puteran ka dua siki asem dina leungeun Asih béakna palebah logak nu kosong, atuh maénna téh lasut.

Ayeuna Éma nu maén. Éma nyokot siki asem dina logak leutik akuanana, tuluy dipapaykeun saperti nu dilakukeun ku Asih. Kabeneran harita Éma mah aya milik siki asem dina leungeunna béakna téh palebah logak leutik kosong akuan manéhna, tapi dina logak peuntaseunana aya eusian. Éta eusi logak peuntaseunana téh dicokot tuluy diabuskeun kana logak indung nu Éma. Nu kitu téh disebutna némbak.

Maranéhna terus maén nepi ka siki asem nu aya dina logak leutik béak. Sanggeus siki asem dina logak leutik baréak, Asih jeung Éma ngitung siki asem nu aya dina logak indung bogana séwang-séwangan. Siki asem nu aya dina logak indung Asih jumlahna panglobana. Jadi, nu meunang maén congkak harita téh Asih.

Sihoréng nu maén congkak téh lain Asih jeung Éma wungkul. Aya sababaraha urang babaturanana nu maén congkak. Ngan, lantaran teu bogaeun papan congkak maranéhna maraénna téh dina taneuh nu dilogakan saperti papan congkak. Eusi logakna aya nu ku siki nangka, manalika, aya ogé nu ku batu leutik. Ari cara maénna mah sarua baé. Waktu panon poé ampir surup barudak marulang ka imahna séwang-séwangan. Buruan nu ramé téh ayeuna mah jadi tiiseun.

## Latihan 1

Jawab pananya di handap ieu nurutkeun eusi bacaan!

1. Di mana barudak arulinna téh?
2. Kaulinan naon baé nu dicaritkaeun dina bacaan di luhur?
3. Sabaraha urang pamaén dina kaulinan congkak?
4. Kumaha nangtukeun nu meunang dina kaulinan congkak ?
5. Barang naon waé nu bisa dipaké ulin congkak téh?

## B Ngalarapkeun Kecap Barang

Di handap ieu aya sababaraha hiji ngaran barang nu sok dipaké pakakas dina kaulinan. Cing ku hidep larapkeun dina kalimah kawas dina conto.

Kecap : Siki asem
Kalimah : Logak-logak nu laleutik dina papan congkak téh dieusian ku **siki asem** nu lobana masing-masing tujuh siki.

### Latihan 2

Prak eusian ku kecap-kecap nu aya ieu di handap!

batok awi siki sawo batu talawéngkar kaléci
tali bal leutik daun sampeu ponggol daun cau

1. Asih jeung Rahma maén simar maké ..................
2. Maén sondah mah kokojona maké ..................
3. Dina kaulinan békles, waktu .................. dialungkeun ka luhur kewuk gé diawurkeun.
4. .................. nu kaluar tina kalang jadi milik pamaén anu nyéntang.
5. Dina kaulinan jajangkungan, leumpangna maké .................. nu aya panincakan.
6. Ujang keur nyieun wawayangan tina ..................
7. Nu maén kukudaan téh mani gaya maké kuda tina .................. nu puhuna ditilepkeun minangka huluna.
8. Dina kaulinan tetelepunan bisa maké kaléng susu bisa ogé maké ..................
9. Boh sorodot gaplok, boh éngklé sarua mawa .................. dina suku.
10. Dina luncat tinggi..................tina karét nu diuntun téh dipanteng ku duaan tuluy diajlengan.

## C. Kalimah Aktif jeung Kalimah Pasif

Ayeuna urang diajar kalimah aktif jeung kalimah pasif. Kalimah aktif nyaéta kalimah nu jejerna migawé pagawéan. Nu disebut *jejer* nyaéta nu dicaritakeun dina kalimah. Tah, dina bacaan di luhur téh aya kalimah:

(1) Asih jeung Éma nu keur maén congkak téh.

Nu dicaritakeun dina éta kalimah (1) téh Asih jeung Éma. Jadi jejerna nyaéta *Asih jeung Éma*. Ari caritaan nu jadi pagawaéanana nyaéta *maén congkak*. Ku lantaran kitu éta kalimah disebut *kalimah aktif*.

Kalimah pasif nyaéta kalimah nu jejerna henteu migawé pagawéan. Conto kalimahna:

(2) Siki asem téh dipapaykeun ka kénca.

Jejer dina kalimah (2) nyaéta *siki asem*. Jejerna teu migawé pagawéan. Ku lantaran kitu, éta kalimah disebut *kalimah pasif*.

### Latihan 3

Di handap aya sababaraha kalimah, tangtukeun ku hidep naha kaasup kalimah aktif atawa kalimah pasif kawas conto!

**Conto :**

1. Asih jeung Éma nu keur maén congkak téh.
   (kalimah aktif / ~~kalimah pasif~~)
2. Siki asem téh dipapaykeun ka beulah kénca.
   (~~kalimah aktif~~ / kalimah pasif)

1. Logak laleutik dieusian ku siki asem nu lobana masing-masing tujuh siki.
   (kalimah aktif / kalimah pasif)
2. Asih nyanghareupan logak beulah kénca.
   (kalimah aktif / kalimah pasif)

3. Asih nyokot siki asem nu aya dina logak akuanana.
   (kalimah aktif / kalimah pasif)
4. Siki asem téh dipapaykeun ka kénca.
   (kalimah aktif / kalimah pasif)
5. Unggal logak nu kaliwatan diasupan hiji.
   (kalimah aktif / kalimah pasif)
6. Di wétan, barudak awéwé keur sapintrong.
   (kalimah aktif / kalimah pasif)
7. Di kulon, barudak lalaki keur maén gatrik.
   (kalimah aktif / kalimah pasif)
8. Pasosoré, barudak marulang ka imahna séwang-séwangan.
   (kalimah aktif / kalimah pasif)
9. Galih nuju maén gatrik.
   (kalimah aktif / kalimah pasif)
10. Papan congkak dibérésan ku Asih
    (kalimah aktif / kalimah pasif)

## D Ngalarapkeun Aksara Gedé

Hidep tangtu geus nyaho yén aksara gedé téh dipaké pikeun nuliskeun aksara kahiji dina kalimah. Salian ti éta, dina bacaan di luhur kapanggih aksara gedé dipaké pikeun nuliskeun ngaran jalma. Contona *Mama Nata*, *Asih*, jeung *Éma*. Salian ti ngaran jalma aksara gedé ogé dipaké pikeun nuliskeun :

1. Ngaran kalungguhan anu dituturkeun ku ngaran macakal.
2. Ngaran nagara, sélér bangsa jeung basa.
3. Ngaran taun, bulan, poé, *hari raya*, jeung kajadian sajarah.

4. Ngaran macakal dina géogafi.
5. Ngaran resmi badan, lembaga pamaréntah, katatanagaraan, jeung dokumén resmi.
6. Ngaran buku, majalah, surat kabar jeung judul karangan, iwal ti partikel (*di, ka, ti, pikeun, jeung, anu,* jeung sajabana) nu lain dina posisi awal.

### Latihan 4

Larapkeun aksara gedé dina kalimah di handap kalawan bener saperti conto!

Conto:

galih jeung ganda keur maén langlayangan.
Galih jeung Ganda keur maén langlayangan.

1. emangna jadi camat cisompét.

   ______________________________

2. cita-citana hayang jadi bupati.

   ______________________________

3. békles téh ngaran kaulinan nu asalna ti nagara walanda.

   ______________________________

4. umi meuli dodol garut keur oléh-oléh.

   ______________________________

5. maranéhna geus jangji rék maén sondah dina poé minggu.

   ______________________________

## E Kaulinan nu Maké Barang di Sabudeureun

**CACABURANÉ**

Galih, Adin, Éma, Rahma, Ika, jeung Ujang keur istirahat. Panon poé keur meujeuhna moncorong. Hawa kacida panasna. Maranéhna dariuk di téras sakola.

"Aya ku panas poé téh," ceuk Adin semu humandeuar.

"Enya panas pisan. Rék ulin sieun rieut. Teu ulin kesel," ceuk Ujang.

"Ulin na atuh tong di nu panas," Éma némpas.

"Ulin naon atuh? Sieun teu ramé!" ceuk Adin.

"Ih pasti ramé geura. Urang cacaburané yu!" Éma ngajak ka babaturanana.

"Enya hayu urang maén cacaburané. Tuh ajakan Tini ngarah leuwih ramé!" ceuk Galih.

Tuluy Ika nyampeurkeun Tini nu keur diuk sorangan deukeut panto. Pok Ika nyarita, "Urang maén cacaburané yu!" Tini giak unggeuk, tuluy bareng jeung Ika nyampeurkeun Éma sabatur-batur.

Barudak téh ngariung tuluy hompimpah. Nu kapilih jadi ucingna téh Ujang. Atuh brek Ujang nyuuh dina lanté téras sakola. Barudak séjénna ngariung Ujang nu keur nyuuh. Éma nyokot batu leutik, tuluy éta batu leutik téh dikeupeul ku manéhna. Nu lianna ogé leungeunna dikeupeulkeun, tuluy maranéhna ngahaleuangkeun kakawihan "Cacaburané".



*Cacaburané,*
*Burangé tali gobang,*
*Gobang pancarané,*
*Anak gajah bebayuné*
*Jing gojing léwok- léwok,*
*Jing gojing léwok- léwok.*

Bari ngawih téh batu nu dikeupeul ku Éma dibikeun ka Adin nu daék narima. Palebah ahir lagu Ujang cengkat tuluy neguh saha nu ngeupeul batu téa, tapi teu kateguh. Atuh Ujang nyuuh deui jadi ucing. Tuluy barudak ngawih kawas tadi deui. Ayeuna mah Ujang bisa neguh yén nu ngeupeul

batu téh Ika. Atuh Ika jadi ucing. Bakat ku resep teu karasa bél asup disada. Barudak tuluy asup ka kelas rék diajar deui.

## F Metakeun Kaulinan

Bacaan di luhur téh nyaritakeun nu keur ulin *cacaburané*. Cacaburané téh kaulinan nu maké pakakas. Éta pakakas téh pikeun diteguh ku nu jadi ucing aya dina keupeulan saha. Pakakasna bisa batu leutik, sabangsaning sisikian, keretas nu dipintel-pintel jeung salian ti éta. Pokona mah leutik nepi ka rikip dikeupeulna.

Di handap ieu aya gambar-gambar kaulinan nu maké pakakas. Sawalakeun jeung babaturan pakakas nu dipakéna, sarta kumaha maénna.



1. Ngaran kaulinan ...................
   Pakakas sarta cara maénna
   ........................................................
   ........................................................
   ........................................................
   ........................................................
   ........................................................
   ........................................................
   ....................



2. Ngaran kaulinan .............
   Pakakas sarta cara maénna

   ..................................................................................................................................

   ..................................................................................................................................

   ..........................................................................................................



3. Ngaran kaulinan .............
   Pakakas sarta cara maénna

   ..................................................................................................................................

   ..................................................................................................................................

   ..........................................................................................................



4. Ngaran kaulinan .............
   Pakakas sarta cara maénna

   ..........................................................................................................

   ..........................................................................



5. Ngaran kaulinan .............
   Pakakas sarta cara maénna

   ..........................................................................................................

   ..........................................................................

Sanggeus kapanggih pakakas jeung cara maén kaulinan di luhur, pilih salah sahiji kaulinan. Ajakan babaturan hidep pikeun metakeun éta kaulinan. Engké ku Ibu atawa Bapa Guru bakal dipeunteun.

Supaya leuwih laluasa, hidep bisa milih kaulinan séjén salian ti kaulinan nu disebutkeun tadi. Saratna, kaulinanana maké pakakas tina barang nu aya di sabudeureun hidep.

## G Kandaga Kecap

**buruan** latar hareup imah; *pekarangan rumah*
**dikeupeulkeun** dipeureupkeun; *dikepalkan*
**humandeuar** ngomong nandakeun susah atawa horéam; *berkeluh kesah*
**iuh** teu keuna ku sinar panon poé atawa cai hujan; *teduh*
**kokojona** barang utama nu dipaké ngalung; *benda yang diunggulkan*
**macakal** bisa ku sorangan; *mandiri*
**manalika** sirsak; *sirsak*
**negrak** babari katinggali, taya nu ngahalangan; *terlihat jelas*
**pakakas** parabot; *alat, perkakas*
**sawalakeun** obrolkeun; *diskusikan*
**talawéngkar** sesemplékan barang gagarabah umpamana sesemplékan kenténg; *pecahan kecil gerabah*

TÉMA 2

# Kajadian dina Kahirupan


Potrét: Wibisono

## Kompeténsi Dasar

3.2 *Memahami teks narasi tentang peristiwa dalam kehidupan (pengalaman yang menyenangan, menyedihkan, atau berkesan).*

4.2 *Membuat ringkasan dari teks narasi tentang peristiwa dalam kehidupan.*

## Tujuan Pangajaran

1. Siswa bisa maca téks narasi "Bungah jeung Sedih" kalawan daria.
2. Siswa bisa ngalarapkeun kalimah pananya kana wangun kalimah basajan.
3. Siswa bisa paham kana cara ngaringkes bacaan.
4. Siswa bisa nyieun ringkesan karangan sacara basajan.

## A Téks Narasi

### BUNGAH JEUNG SEDIH

Poé Minggu isuk-isuk, Asih keur siap-siap rék indit ka bumi Ika. Poé éta Ika rék ngayakeun sukuran milangkala. Sapatu anyar geus dikaluarkeun tina dus sarta geus diberesihan mani hérang ngagenclang. Warnana kayas maké pita nu hérang nu gugurilapan mun katojo ku cahaya, éstu alus pisan. Baju weuteuh pulas héjo ngora maké kembang-kembang warna kayas ogé geus diistrika, sarta digantungkeun dina gantungan baju deukeut panto. Dina méja paranti diajar aya bungkusan leutik nu dibungkus ku keretas. Aya gambaran kembang ros warna kayas.

Asih keur jongjon nyisiran, waktu aya nu keketrok kana panto kamar. Barang panto dibuka ku Asih, kasampak A Ganda ngajega hareupeun panto kamar bari imut. "Ka mana nya adi Aa nu geulis téh, biasana mah sok mapagkeun ari Aa datang téh?" Ceuk A Ganda bari seuri.

"Iraha sumping, A?" Ceuk Asih bari nyium leungeun lanceukna. "Pan saurna moal mulih minggu ayeuna. Naha mani ngadadak?" Asih nanya deui ka lanceukna.

"Ih ari naros téh mani norostos kitu. Pananya nu mana nu kudu dijawab ti heula?" Ceuk A Ganda bari nungtun adina ka téras. Maranéhna dariuk dina korsi nu aya di téras. Panto pager ngagerét, sihoréng Bapa sareng Ibu nembé mulih olahraga. "Éh gening Ganda, pan cenah moal mulang?" Saur Bapa. "Muhun tadina mah, mung aya SMS ti Pardi saurna Pa Tatang ngantunkeun tadi wengi," jawab Ganda. "Innalillahi wainnailaihi rojiun," Ibu sareng Bapa mani sareng nyebat innalillahina téh. "Pa Tatang guru Ganda basa di SMA?" Ibu naros pinuh ku kapanasaran. "Muhun Bu. Manawi abdi kabujeng kénéh ngiring ngurebkeun. Saurna teu acan dikurebkeun jalaran ngantosan putrana

nu didamel di Palémbang," jawab Ganda. "Enya sok atuh, tapi kudu sasarap heula bisi abus angin," saur Ibu.

"Naha nu célémbéng téh teu kecét-kecét Bu?" Bapa naros ka Ibu bari ngarérét ka Asih. Nu dirérét sigana keur ngalamun, da teu maliré kana cariosan Bapa. "Ku naon bet ngalamun, Néng?" saur Ibu lalaunan bari noél kana leungeun Asih. Nu ditoél mani ngarénjag, enya keur ngalamun sigana téh. Ku Ibu ditaros deui bari diusapan buukna, "Ku naon ngalamun, aya naon?" Asih ngajawab lalaunan, "Pami diémut mah asa lalawanan nya, Bu. Di bumi Ika mah ayeuna téh nuju bungah margi badé sukuran, ari di kulawarga almarhum Pa Tatang nuju sedih sabab dikantun maot."

Sabada narik napas panjang Bapa nyarios, "Puguh kitu ari hirup. Bagja, pati jeung cilaka anging Alloh nu uninga."

### Latihan 1

Jawab ieu pananya di handap dumasar kana bacaan di luhur!

1. Naon waé nu geus disiapkeun ku Asih pikeun indit ka sukuran milangkala?
2. Naha A Ganda ngadadak mulang?
3. Di mana kulawarga Asih ngalobrolna?
4. Naon sababna Asih mani ngarenjag waktu ditoél ku ibuna?
5. Kumaha kaayaan kulawarga Ika harita, nurutkeun pamanggih Asih?

## B Antonim

Dina bacaan di luhur aya kalimah kieu:

"Di bumi Ika mah ayeuna téh nuju bungah margi badé sukuran, ari di kulawarga almarhum Pa Tatang nuju sedih sabab dikantun maot."

Bungah téh hartina suka ati, ari sedih hartina ngangres. Nilik kana hartina éta dua kecap téh lalawanan. Kecap-kecap nu hartina lalawanan disebut *antonim*.

### Latihan 2

Cik téangan antonim kecap-kecap di handap tuluy larapkeun dina kalimah!

1. Indit ><................
   Asih keur siap-siap rék *indit* ka bumi Ika.
   Ganda kakara................ti Bandung.

2. Anyar ><................
   Sapatu *anyar* geus dikaluarkeun.
   Bajuna geus................ pisan.

3. Leutik ><................
   Dina méja diajar aya bungkusan *leutik*.
   Dina korsi aya dus ... nu eusina rupa-rupa barang.

4. Nanya ><................
   Asih *nanya* deui ka lanceukna.
   Lanceukna................pananya Asih.

5. Muka ><................
   Asih *muka* panto.
   Ganda ................ panto.

## C Kalimah Pananya

Dina bacaan di luhur aya sababaraha kalimah nu ditungtungan ku tanda pananya (?). Kalimah saperti kitu disebutna *kalimah pananya*. Kalimah pananya nyaéta kalimah nu dikedalkeun pikeun nanyakeun hiji hal. Dina basa tulisan kalimah pananya tungtungna maké tanda panan-

ya. Ari dina kalimah lisan, kalimah pananya téh intonasina maké intonasi tanya.

Kalimah pananya umumna maké kecap pananya. Kecap pananya nu dipaké dina kalimah pananya saperti *saha, naon, mana, iraha, naha, sabaraha,* jeung *kumaha*. Cing ayeuna ku hidep téangan kalimah pananya  dina bacaan di luhur saperti conto!

Conto:

| Kecap panaya | Kalimah panaya |
|---|---|
| Ka mana | Ka mana nya adi Aa nu geulis téh? |

Prak ayeuna pigawé saperti conto!

| No. | Kecap panaya | Kalimah panaya |
|---|---|---|
| 1. | Naha | |
| 2. | Iraha | |
| 3. | Nu mana | |
| 4. | Naha | |
| 5. | Kunaon | |

## Latihan 3

Ayeuna prak jieun kalimah panaya dumasar kana jawaban nu aya di handapeunana. Kadé poho maké tanda pananya dina ahir kalimahna!

1. ..............................................?
   Ganda  téh lanceukna Asih.

2. ..............................................?
   Ganda kakara jol pisan.

3. ..........................................?

Nu ngagerét téh panto pager.

4. ................................................?

Kulawaga Asih téh aya opatan.

5. ...........................................................................?

Kaayaan kulawarga almarhum Pa Tatang nuju sedih.

## D Ngaringkes Karangan Narasi

### HAPÉ ANYAR

Isuk-isuk Ujang geus saged dangdan gaya pisan. Ka luhurna maké kaos warna abu nu aya gambar mobil balap beureum karesepna. Ka handapna maké calana panjang warna bulao. Sapatuna, sapatu olahraga modél panganyarna. Maké topi nu sawarna jeung calanana.

Sanggeus sasarap manéhna nunggu mobil nu rék mapagkeun. Manéhna diuk élékésékéng dina korsi nu aya di téras. Meus-meus nangtung bari ngalieukan ka jalan. Pikeun miceun kakesel manéhna ngarampaan rangsel bekel nu aya dina méja gigireunana. Palebah ngarampa saku rangselna, paromanana kaciri marahmay. Tuluy seléting saku ransel dibuka. Goréhél téh hapé Android anyar nu kakara minggu kamari dipangmeulikeun ku bapana.

Keur kitu kadéngé sora klakson mobil nu mapagkeun disada tarik pisan. Tét-tét-tét! Ujang buru-buru nyelétingkeun deui saku ranselna, tuluy nangtung bari ngajorowok, "Mah mios!" Indungna kaluar ti imah. Ujang nyium leungeun indungna bari ngucapkeun salam.



"Kadé ati-ati nya!" ceuk indungna waktu Ujang rék naék kana mobil. Ujang unggeuk.

Dina mobil geus nyampak Galih, Éma, Adin, Ika jeung babaturan séjénna. "Aduh Si Ujang meni gaya euy!" ceuk Adin bari seuri. Nu séjén saur manuk ngaheueuhkeun. "Ah, Adin gé sarua wé. Komo Adin mah maké baju weuteuh nya?" ceuk Ujang ka Adin. "Enya pan saur Mamahna, Adin mah piknik ka Kamojang téh hayang maké baju anyar, " ceuk Ika bari seuri. Adin ulungah-éléngéh éraeun." Gandéng ah isin ku Bu Guru," cenah. Bu Guru nu calik di payun gigireun supir ukur imut ngadangu barudak hareureuy téh.

Sapanjang jalan barudak ramé ngalobrol bari hareureuy. Sigana téh teu béak-béak bahan piomongeun. Malah aya nu hahaleuangan sagala. Rada jempé téh waktu ngaliwatan jalan nanjak nu netek sarta gigireunana aya jungkrang nu lungkawing. Sigana mah sarieuneun meureun.

Nepi ka tempat parkir objék wisata Kamojang, barudak tarurun tina mobil bari mawa kantong bekelna séwang-séwangan. Bari nungguan mobil séjénna, maranéhna ningali kaayaan sabudeureunana. Bau walirang geus mimiti kaambung. Ti kajauhan katingal haseup bodas nyerebung tina sela-sela tatangkalan.

Sanggeus nu ditungguanana datang, bring barudak téh nuturkeun panuduh jalan mapay-mapay ningalian kawah nu aya di Kamojang. Barudak laleumpang bari suka bungah. Sanajan kitu, Ibu Guru teu weléh-weléh mépélingan barudak supaya ati-ati jeung tong jauh ti rombongan.

Di tempat-tempat nu éndah tur narik ati barudak diparoto, aya nu babarengan aya ogé nu dipoto sorangan. Ujang gé rék nurutan dipoto kawas babaturanana. Manéhna muka saku rangselna rék ngaluarkeun hapé Androidna nu anyar. Gebeg téh manéhna ngagebeg. Jajantungna asa coplok bakat ku reuwas. Hapé euweuh dina tempatna. Awak Ujang ngadégdég. Beungeutna pias siga keretas. Manéhna sahinghingeun ceurik, tapi éra da loba batur. Antukna mah ngabetem teu bisa nyarita.

Ibu guru nu ningali kaayaan Ujang, énggal nungtun Ujang ka nu iuh. Ujang ku Ibu Guru dipasihan nginum. "Ku naon Ujang téh?" saur ibu Guru. Hésé rék ngajawab téh da kahalangan ku piceurikeun nu nyelek dina tikoro. Sanggeus lila Ujang kakara ngajawab."Hapé abdi ical," cenah lalaunan. Ibu Guru katingal ngagebeg, tapi teu lami énggal anjeunna naros deui. "Di mana icalna?" Ujang gideug bari nahan piceurikeun."Ari ku Ujang disimpenna di mana?" Ujang ngan bisa nuduhkeun kana saku rangselna.

Rasa suka bungah pédah bisa piknik jeung babaturan sakelasna ngadadak ilang musna. Kagumbiraan kaganti ku kasedih jeung kasieun. Sedih hapé anyarna leungit. Ditambah ku rasa sieun diambek ku

kolotna. Hapé anyar kakara saminggu geus leungit deui. Mun batur mah jalan-jalan ningal pamandangan bari suka seuri, Ujang mah ngingintil Bu guru wé ka mana-mendi bari tungkul.

Balikna, Ujang dijajap ku Ibu Guru. Kasampak Mamah jeung Bapana geus nungguan di buruan. Ibu Guru sanduk-sanduk ka Mamah jeung Bapana Ujang, pédah Ujang leungit hapé waktu piknik sareng anjeunna. Mamah jeung Bapana Ujang kalahka gumujeng sarta balik ménta dihampura lantaran Ujang geus ngabarubahkeun Bu Guru. Sihoréng hapé téh lain leungit tapi tinggaleun dina méja nu aya di téras.

## D Cara Ngaringkes Karangan

Karangan di luhur téh mangrupa karangan narasi. Narasi nyaéta wangun karangan nu nyaritakeun lumangsungna hiji kajadian kalawan ngaruntuy. Ayeuna urang diajar ngaringkes karangan narasi. Cara nyieun ringkesan karangan nyaéta:

1. Baca kabéh karangan kalawan taliti.
2. Baca deui unggal paragrap nepi ka hidep manggihan pikiran utama unggal paragrap.
3. Sanggeus kapanggih poko pikiran unggal paragrap, susun éta poko-poko pikiran téh jadi karangan nu ngaguluyur.

### Latihan 4

Prak ayeuna jieun ringkesan karangan narasi di luhur!

## E Kandaga Kecap

**celembeng** beuki ngomong (budak leutik); *bawel*

**imut** seuri leutik; *tersenyum kecil*

**jajantung** jantung; *jantung*

**teu maliré** teu dipiroséa, diantep; *tidak dianggap, tak acuh*

**mépélingan** mapatahan *menasihati*

**milangkala** tepung taun; *ulang tahun*

**ngabarubahkeun** ngahésékeun; *menyusahkan*

**ngabetem** teu nyarita; *diam, tidak berbicara*

**ngajega** ngabedega, nangtung ajeg; *berdiri tegak di tengah jalan.*

**ngurebkeun** nguburkeun; *mengubur*

**norostos** ngomong lancar sarta gancang; *bicara cepat dan lancar*

**pias** semu bodas (beungeut) lantaran kaasakit atawa reuwas; *pucat*

**saged** sadia, sagalana geus siap; *sudah siap, bergegas*

**teu kecét- kecét** teu ngomong, teu nyoara; *tidak bicara, tidak bersuara*

**teu weléh** tuluy, salawasna; *selalu, tak habisnya*

**tikoro** jalan kadaharan dina beuheung nu ngaréndéng jeung genggerong; *tenggorokan*

**weuteuh** anyar can kungsi dipaké; *baru, belum pernah dipakai*

TÉMA

# 3 Hirup Akur




## Kompeténsi Dasar

3.3 *Memahami isi teks guguritan tentang hidup rukun.*
4.3 *Menembangkan dan menceritakan isi* guguritan *tantang hidup rukun.*

## Tujuan Pangajaran

1. Siswa bisa ngaregepkeun wangun pupuh anu eusina "Hirup Akur".
2. Siswa bisa maluruh harti nu can dipikawoh dina jero pupuh nu diregepkeun/dibaca.
3. Siswa bisa mikawanoh wangun kecap sipat sarta bisa ngaralapkeun dina kalimah.
4. Siswa bisa ngadamael rumpaka pupuh anu basajan teras ditembangkeun babarengan.

## A Guguritan

Ieu di handap aya guguritan. Guguritan téh karangan puisi dangding anu kawilang teu panjang. Guguritan di handap ditulis dina pupuh Mijil nu miboga watek sedih. Prak baca ku hidep sing taliti nepi ka kaharti eusina, tuluy jawab pananyana!

**MIJIL**

Duh manusa ti mimiti lahir
tug nepi ka maot
hirup mo bisa sorangan waé
taya nu bisa hirup mandiri
teu bisa dipungkir
kudu aya batur

Coba urang pikir sing taliti
sadaya panganggo
anu kungsi ku urang dipaké
taya nu asli meunang pribadi
aya gawé pasti
batur nu ngabantu

Matak kudu ngayakinkeun diri
poma ulah poho
sauyunan reujeung saha waé
jalma gedé reujeung jalma leutik
entong milih-milih
kabéh kudu akur

Cacarita sing apik taliti
poma ulah songong
komo lamun bari ngaweweléh

nganyenyeri lahir batin pasti
sabab diri jadi
henteu boga batur

Muga-muga sing jadi panggeuing
sepuh miwah anom
sauyunan ngarah hirup tengtrem
leungitkeun sirik jeung hiri dengki
silih pikaasih
jeung batur jeung dulur

### Latihan 1

Jawab ieu pananya di handap!

1. Ti iraha manusa kudu aya batur?
2. Naon sababna urang kudu boga batur?
3. Jeung saha urang kudu sauyunan téh?
4. Kumaha kuduna urang cacarita jeung batur?
5. Ngarah naon hirup sauyunan téh?

## B Kecap Sipat

Dina guguritan di luhur aya kecap *songong, sepuh, anom, gedé,* jeung *leutik*. Kecap-kecap éta téh kaasup kecap sipat. Kecap sipat nyaéta kecap anu nunjukkeun sipat atawa kaayaan hiji barang atawa anu dianggap barang.

### Latihan 2

Prak pigawé latihan ieu di handap, saperti dina conto!

Conto:
songong
Nyaritana *songong* pisan.

1. **sepuh**
   Bah Kurdi téh leuwih ........... tibatan Bah Dadi.
2. **anom**
   Yuswa Pa Déni parantos henteu ........... deui.
3. **gedé**
   Imahna mani ...........
4. **leutik**
   Anak manuk téh ........... pisan.
5. **halimpu**

   Sora Néng Sari ........... pisan.
6. **bangga**

   Pagawéanana mah henteu ........... ngan kudu leukeun.
7. **gendut**
   Awakna henteu ...........
8. **ramé**
   Caritana kacida ........... na.
9. **bungah**
   Haténa ........... pisan.
10. **bingung**
    Pipikiranana kacida ........... na.

## C Paribasa

**Ieu di handap aya paribasa nu hartina ngagambarkeun hirup sauyunan.**

## Latihan 3

Prak ku hidep larapkeun dina kalimah kawas conto!

Conto:

*Paheuyeuk-heuyeuk leungeun: babarengan, sauyunan.*

Hayu urang paheuyeuk-heuyeuk leungeun ngawangun nagara urang.

1. Bérés roés: runtut raut.
2. Ka cai jadi saleuwi ka darat jadi salebak: layeut, runtut raut .
3. Kawas gula jeung peueut: kacida dalitna tara paséa.
4. Sareundeuk saigel sabata sarimbagan sabobot sapihanéan: layeut sauyunan, tara pasalia pikir.
5. Sapapait samamanis: hirup rukun silih bélaan.

## D Nyieun Pupuh Mijil

Pupuh Mijil téh salah sahiji tina tujuh welas pupuh nu aya dina sastra Sunda. Pupuh Mijil kaasup pupuh sekar alit. Watek pupuh Mijil sedih. Dina sapada pupuh Mijil aya genep padalisan.

Guru lagu pupuh Mijil nyaéta i, o, é, i, i, jeung u. Guru lagu téh hartina sora panungtung unggal padalisan. Guru wilangan (jumlah engang unggal padalisan) pupuh Mijil nyaéta 10, 6, 10, 10, 6, 6. Ngarah jéntré urang tulis dina tabél.

| Padalisan ka | Guru Wilangan | Guru Lagu |
|---|---|---|
| 1 | 10 | I |
| 2 | 6 | O |

| | | |
|---|---|---|
| 3 | 10 | É |
| 4 | 10 | I |
| 5 | 6 | I |
| 6 | 6 | U |

Sanggeus wanoh kana aturan pupuh Mijil, ayeuna urang diajar nyieun pupuh Mijil yu! Ngarah babari mah urang tataan ngaran babaturan sakelas hidep. Nu kudu diheulakeun, ngaran nu tungtungna sarua jeung guru lagu. Sanggeus kitu, kakara téangan ngaran-ngaran nu séjénna. Kadé poho kana guru wilangan unggal padalisan.

Contona:

........................................................... Siti
...................................................... Tono
........................................................ Adé
........................................................................ Andi
............................... Tini
............................................ Mumu

## E Ngahaleuangkeun Guguritan

Ayeuna mah prak haleuangkeun guguritan nu geus dijieun téa di hareupeun kelas. Bandungan heula cara-cara ngahaleuangkeunana saperti nu dicontokeun ku Ibu atawa Bapa Guru.

Ieu di handap aya conto guguritan séjén nu eusina hirup sauyunan. Pek baca ku hidep sarta haleuangkeun sing hadé!



**Asmarandana**

Éling-éling mangka éling
Rumingkang di bumi alam
Darma wawayangan baé
Raga taya pangawasa
Lamun kasasar lampah
Napsu nu matak kaduhung
Badan anu katempuhan

**Tandak:**
Éling-éling masing éling
Di dunya urang ngumbara
Laku lampah nu utama
Asih ka papada jalma
Ucap tékad reujeung lampah
Tingkah polah sing merenah
Runtut rukun sauyunan

## F Kandaga Kecap

**anom** ngora; *muda*

**bangga** hésé kacida; *sangat sulit*

**darma** papancén; *tugas, kewajiban*

**dengki** goréng haté; *buruk hati, dengki*

**dipungkir** ditolak; *disangkal*

**éling** inget, jejeg pikiran; *sadar*

**halimpu** ngeunah kadéngéna; *merdu*

**jucung** anggeus, tamat; *sukses, tamat, selesai*

**mandiri** macakal bisa hirup ku tanaga sorangan; *mandiri*

**merenah** luyu, pantes; *sesuai, pantas*

**mo** moal; *tidak akan*

**ngumbara** matuh di lembur batur; *mengembara*

**ngaweweléh** nuduhkeun kasalahan ; *menunjukkan kesalahan*

**rumingkang** leumpang, indit-inditan; *berjalan*

**sauyunan** sapikiran, babarengan; *seia-sekata*

**sepuh** kolot; *tua*

**songong** nyarita heuras gengerong teu némbongkeun hormat ka saluhureun dina ucapan; *tidak sopan dalam ucapan dan sikap*

**tug** terus; *hingga*

TÉMA

# 2 Séhat téh Penting


ahmedsaifulloh.wordpress.com

## Kompeténsi Dasar

3.4 *Memahami isi teks percakapan tentang sehat itu penting.*
4.4 *Memeragakan dan menceritakan isi percakapan tentang sehat itu penting.*

## Tujuan Pangajaran

1. Siswa bisa maca jeung ngaregepkeun téks paguneman anu témana "Séhat téh Penting".
2. Siswa bisa mikanyaho kana istilah kaséhatan.
3. Siswa bisa maluruh sasaruaan kecap (sinonim) jeung lalawanan kecap (antonim) dina téks paguneman nu dibaca.
4. Siswa bisa mikawanoh kalimah langsung sarta bisa ngarobah jadi kalimah teu langsung.

## A Paguneman

### RAHMA GERING

Galih kakara jol pisan. Sakola tiiseun kénéh, can loba nu datang, Éma jeung Adin keur keur bébérés di kelas .

| | | |
|---|---|---|
| Galih | : | "Éma, ieu surat ti bapana Rahma. Rahma moal sakola cenah," Galih ngasongkeun surat ka Éma. |
| Éma | : | " Kunaon Rahma maké teu sakola?' |
| Galih | : | "Saur Bapana mah Rahma téh salésma, da kamari atuh balik lés kahujanan, mangkaning beurangna di sakola tas papanasan maén voli." |
| Adin | : | "Pira gé salésma maké jeung teu sakola," nyarita kituna téh Adin bari jebi. |
| Galih | : | " Ih ari Adin kawas teu pernah gering waé. Puguh cenah salésmana téh dibarengan ku batuk ngohkoh, jaba panas nyebrét deuih." |
| Éma | : | "Euleuh karunya teuing..." |
| Galih | : | "Enya ari salésma téh irung mepeg matak eungap, komo ieu jeung batuk. Keur genggerong ateul téh jaba capé ku ngohkohna." |



Adin : "Naon nya ari nu ngalantarankeun salésma jeung batuk?"

Éma : " Cenah mah virus."

Galih : "Tapi ema urang mah sok batuk téh lamun ngambung haseup atawa kebul roko. Teu kaop ngambung haseup roko pasti wé ngohkoh batuk."

Éma : "Da enya atuh haseup roko téh bisa ngalantarankeun rupa-rupa kasakit".

Adin : "Saperti kangker bayah jeung kangker genggerong ."

Éma : "Aduh, Adin pinter!"

Adin : "Ah Éma mah sok ngaheureuyan pan aya iklanna dina TV ogé éta mah."

Keur kitu torojol Ika nyampeurkeun bari ngagigiwing surat.

Ika : "Ieu surat ti Nani kanggo ka wali kelas V B."

Éma : "Naha ku naon ari Nani, gering?"

Ika : "Ih henteu gering Nanina mah, ngan kudu nganteur mamahna nu kasawat tipes ka dokter."

Adin : "Ari kasakit tipes téh kasakit dina lambung?"

Ika : "Lain, kasakit tipes mah kasakit dina peujit."

Adin : "Ari mah kasakit nu ngaganggu naon?"

Galih : "Aduh abong calon dokter meni apal kana sagala kasakit."

Ika : "Saha nu hayang jadi dokter abdi mah da hayang jadi bidan, ngarah nuluykeun kabisa nini nu jadi paraji" ceuk Ika bari ngaléos muru kelas VB.

## Latihan 1

Jawab ieu pananya di handap!

1. Iraha barudak téh ngobrolna?
2. Naon nu diobrolkeun ku maranéhna téh?
3. Saha baé nu teu sakola dina bacaan di luhur?
4. Kumaha balukarna mun gering nurutkeun paguneman di luhur?
5. Cing caritakeun deui ku hidep maké basa sorangan paguneman di luhur!

## B Istilah Kaséhatan

Dina paguneman di luhur aya sababaraha istilah kaséhatan. Aya ngaran-ngaran anggota badan urang, aya ngaran-ngaran kasakit jeung istilah pikeun tanaga kaséhatan. Yu urang wincik hiji-hiji!

**1. Anggota badan**

irung genggerong bayah peujit lambung

Cing tuliskeun ngaran anggota badan dina gambar di handap!



....................

2. Ngaran-ngaran kasakit

*salésma* radang selaput lendir dina liang irung anu ngalantarankeun panas tiris.

*eungap* sesek, teu bisa ngambekan bener lantaran liang hawa atawa dada katindihan.

*kangker* kasakit nu matak bahaya kacida, ibarat mangandeuh dina tatangkalan.

3. Tanaga kaséhatan

Dokter, dokter gigi, paraji, bidan, jrrd.

## C Sinonim

Dina pangajaran saméméhna hidep kungsi diajar kecap lalawanan atawa antonim téa. Ayeuna urang diajar *sinonim*. Sinonim nyaéta sasaruan kecap.

### Latihan 2

Sangkan hidep leuwih paham, prak pigawé ieu latihan! Tingali heula contona.

Conto:

**kasakit = kasawat**

a. Ari mah **kasakit** nu nganganggu naon?

b. Ari mah **kasawat** nu nganganggu naon?

1. ngasongkeun = .........................

   a. Galih **ngasongkeun** surat ka Éma

   b. Galih ............... surat ka Éma

2. pernah = ...............................

   a. Ih ari Adin kawas teu **pernah** gering waé

   b. Ih ari Adin kawas teu .............. gering waé

3. wales = ................................
   a. Kasawat mah geus **wales**, malah kungsi dirawat di rumah sakit sagala.
   b. Kasawat mah geus ..............., malah kungsi dirawat di rumah sakit sagala.

4. eungap = ................................
   a. Enya ari salésma téh irung mepeg matak **eungap**, komo ieu jeung batuk.
   b. Enya ari salésma téh irung mepeg matak ..............., komo ieu jeung batuk.

5. ngambung = ................................
   a. Teu kaop **ngambung** haseup roko pasti ngohkoh batuk.
   b. Teu kaop ................ haseup roko pasti ngohkoh batuk.

## D Kalimah Langsung

Dina paguneman di luhur loba kalimah nu awal jeung ahirna maké tanda kekenteng ("). Éta kalimah disebut kalimah langsung. Kalimah langsung nyaéta kalimah nu diucapkeun langsung ku nu nyaritana.

Conto:
(1) "Éma, ieu surat ti bapana Rahma. " ceuk Galih.

Dina pangajaran saméméhna hidep kungsi diajar ngeunaan kalimah teu langsung. Cing robah kalimah langsung di handap jadi kalimah teu langsung saperti conto.

**Kalimah langsung:**
"Éma, ieu surat ti bapana Rahma," ceuk Galih

**Kalimah teu langsung:**
Galih nyarita ka Éma yén éta surat téh ti bapana Rahma.

## Latihan 3

Prak pigawé saperti dina conto!

1. "Kunaon Rahma maké teu sakola?" tanya Éma ka Galih.
2. "Pira gé salésma maké jeung teu sakola," nyarita kituna téh Adin bari jebi.
3. "Ieu surat ti Nani kanggo ka wali kelas VB." ceuk Ika ka Galih
4. "Atuh sarua jeung tipes nya?" ceuk Adin nanya ka Ika.
5. Ceuk Galih ka Ika "Aduh abong calon dokter mani apal kana sagala kasakit."

## E Metakeun Paguneman

Di handap aya paguneman antara Mamahna Rahma jeung Galih sabatur-batur. Pék ku hidep apalkeun sarta petakeun hareupeun kelas!

### NÉANG

Galih, Ujang, Adin, Éma jeung Ika rék néang Rahma nu geus dua poé teu sakola. Barang nepi ka imah Rahma, maranéhna keketrok bari ngucapkeun salam.

| | | |
|---|---|---|
| Barudak | : | "Assalamualaikum!" |
| Mamahna Rahma | : | "Waalaikumsalam" bari muka panto, "Aéh geuning réréncangan Rahma, sok ka lebet!" |

Barudak arasup ka jero imah terus dariuk dina korsi

| | | |
|---|---|---|
| Mamahna Rahma | : | " Ngaharaja ka dieu ieu téh?" |
| Galih | : | "Muhun Bu, maksad téh hoyong ngalayad Rahma. Kumaha Rahma tos damang?" |

| | | |
|---|---|---|
| Mamahna Rahma | : | "Rahma téh panas kénéh. Ayeuna gé Rahma keur dicandak deui ku Bapana ka dokter." |
| Éma | : | "Nuju ka dokter?" |
| Mamahna Rahma | : | "Muhun, da saur dokter téh upami tilu dinten panasna teu rerep kedah dicandak deui ka dokter badé diparios getih." |
| Adin | : | "Ééèy dicokot getih," cenah bari ngabirigidig. |
| Ika | : | "Ih lalaki tapi borangan." |
| Adin | : | "Lain borangan tapi urang mah geus ngalaman basa gering *demam berdarah*," cenah bari bibirigidigan kénéh. |
| Mamahna Rahma | : | "Oh. Adin kantos *demam berdarah*, iraha?" |
| Adin | : | "Waktos kelas opat Bu, " cenah bari ngélémés kawas nu éra. |
| Ujang | | "Ayeuna mah tos séhat Bu. Malah reungitna gé kapok nyoco Adin mah!" |
| Mamahna Rahma | : | "Kunaon kitu?" bari gumujeng. |
| Ujang | : | "Da reungitna gé janten gering Bu nyoco Adin mah" |

Barudak saleuseurian ngadéngé lulucon Ujang. Mamahna Rahma ogé gumujeng.

| | | |
|---|---|---|
| Ika | : | "Ih kalah hareureuy, kumaha atuh ieu téh?" |
| Galih | | "Muhun badé ngalayad téh, teu aya nu teu damangna ogé. Diantosan bilih lami." |
| Mamahna Rahma | : | "Muhun atuh panglayadna ditampi, hatur nuhun kana perhatosanana. Keun engké urang dugikeun ku ibu ka Rahma." |
| Galih | : | "Muhun atuh Bu abdi badé wangsul bilih kabujeng sontén." |

Barudak tuluy sasalaman ka Mamahna Rahma.

| | | |
|---|---|---|
| Barudak | : | "Assalamualauikum!" |
| Mamahna Rahma | : | "Waalaikum salam." |

## F Kandaga Kecap

**eungap** hésé napas; *sulit bernapas*

**gering** teu damang; *sakit*

**ngohkoh batuk** batuk tuluy-tuluyan; *batuk terus-terusan*

**nyebrét** panas awak lantaran muriang; *panas karena demam*

**genggerong** jalan napas dina beuheung; *kerongkongan*

**bayah** eusi dada keur napas; *paru-paru*

**kasakit** panyakit; *penyakit*

**lulucon** carita atawa kalakuan nu pikaseurieun; *lelucon*

**ngélémés** luak-lieuk lantaran éra ; *memalingkan muka karena malu*

**munjungan** ngahormat; *memberi hormat*

**paraji** purah nulungan nu ngajuru; *dukun beranak*

**rerep** teu panas teuing; *reda (demam)*

TÉMA

# 5 Micinta Indonésia



hipwee.com

## Kompeténsi Dasar

**3.5** *Memahami teks kawih tentang bangga sebagai bangsa Indonesia.*

**4.5** *Melantunkan dan menceritakan isi kawih tentang bangga sebagai bangsa Indonesia.*

## Tujuan Pangajaran

1. Siswa bisa ngaregepkeun kalawan daria kawih anu témana "Micinta Indonésia".
2. Siswa bisa nyaritakeun deui eusi carita nu aya dina kawih anu diregepkeun/dibaca.
3. Siswa bisa mikawanoh ngaran sesebutan waktu.
4. Siswa bisa mikawanoh ngaran-ngaran pakasaban.

## A Téks kawih

Di handap aya téks kawih, pék ku hidep haleuangkeun!

**PRIANGAN**

Tuh tuh di langit wana-warni katumbiri
Éndah duh éndah matak asri nu ningali
Tuh tuh di gunung keur ngempur sariak layung
Éndah duh éndah Priangan lemah nu éndah



Di lamping pasir nu subur nu subur di lembur singkur
Patani jongjon tatanén tatanén ngawelah sawah
Parahu maju duh maju jeung lambak udag-udagan
Pamayang ngangkleung di laut di laut angkleung-angkleungan

(*Karangan Eddy D. Iskandar sareng Gun Gunadi, dicutat tina buku* Jasa Guru Wajib Belajar)

## Latihan 1

Jawab pananya di handap!

1. Wewengkon mana nu dicaritakeun dina kawih di luhur?
2. Kaéndahan naon waé nu dicaritakeun dina kawih di luhur?
3. Naon sababna patani jongjon ngolah sawahna?
4. Naon ari nu dipigawé ku pamayang di laut?
5. Rasa reueus kana naon nu dit[mbongkeun ku pangarang kawih di luhur, mun aya kareueus ngeunaan naon?

# B Kecap Rajékan

Dina téks kawih di luhur kapanggih kecap nu disebut dua kali saperti *warna-warni, udag-udagan* jeung *angkleung-angkleungan*. Kecap saperti kitu téh disebutna kecap rajékan. Kecap rajékan nyaéta kecap nu wangun dasarna disebut dua kali atawa leuwih, boh robah sorana atawa henteu, boh sabagian atawa sagemblengna.

Kecap *wana-warni* rajékan dwiréka wangun dasarna nyaéta kecap warna disebut dua kali sagemblengna tapi robah sorana. Nu kitu téh disebutna *rajékan dwiréka*.

warna --> rajékan dwiréka --> warna-warni

## Latihan 2

Cing larapkeun kecap rajekan dwireka di handap ieu kana kalimah saperti conto.

Conto: tulang → rajékan dwireka → tulang- taléng

Hayam téh kari tulang-taléngna.

1. ganti → gunta-ganti
   Gawéna téh ngan .................. baju.

2. penta → punta-pénta
   Tong sok ..................... ka batur, éra!
3. delék → dulak-delék
   Kunaon .................. baé ka batur, kawas nu ngéwa.
4. gilek → gulak-gilek
   Budak téh .................. baé, mani gumeulis.
5. balik→ bulak-balik
   Loba wisatawan nu .................. lantaran kataji ku kaéndahan alamna.

Kecap *udag-udagan* jeung kecap *angkleung-angkleungan* wangun dasarna disebut dua kali sagemblengna sarta dirarangkénan ku rarangkén ahir –an (rajékan dwi murni-an).

1) udag → rajékan dwi murni-an → udag-udagan
2) angkleung → rajékan dwi murni-an → angkleung-angkleungan

## Latihan 3

Cing larapkeun kecap rajekan dwi murni nu dirarangkénan ku - an di handap ieu kana kalimah saperti conto!

Conto:

aduh→ rajékan dwi murni + -an→ aduh-aduhan

Nu labuh téh *aduh-aduhan* teu kuat nahan kanyeri.

1. ampun → ampun-ampunan
   Sanajan .............. gé copét téh angger dibawa ka kantor pulisi.
2. ambek → ambek-ambekan
   Tong.............. baé bisi euweh nu ngabaturan.
3. anjang → anjang-anjangan
   Asih jeung Ani keur ulin .............

4. indit → indit-inditan
   Abong nu loba duit gawéna téh.............. piknik ka tempat nu éndah.

5. tulung → tulung-tulungan
   Sangeus ngadenge sora nu .............. masarakat daratang rék nulungan nu kahuruan.

Kecap rajékan nu disebut henteu sagemblengna (sabagian) nyaéta kecap rajékan dwipurwa jeung kecap rajékan dwimadya. Nu dibahas dina pangajaran ayeuna nyaéta kecap rajékan dwipurwa.

Kecap rajékan dwipurwa nyaéta kecap rajékan nu engang (*suku kata*) mimiti wangun dasarna disebut dua kali.

1) sapu → rajékan dwipurwa→ *sa*sapu
2) takol → rajékan dwipurwa → *ta*takol

## Latihan 4

Cik ayeuna robah kecap-kecap di handap jadi kecap rajékan dwipurwa. Pigawé saperti dina conto!

Conto:

**sapu**
sapu → rajékan dwipurwa → sasapu.
Manéhna keur sasapu di buruan.

1. bantu
   bantu → rajékan dwipurwa → ...............
   Jang Anda sok ............... di bumi Pa Lurah.

2. talu
   talu → rajékan dwipurwa → ...............
   Teu meunang ............... di kelas, gandéng.

3. tajong
   tajong → rajékan dwipurwa → ...............
   Gawéna téh ngan ............... waé, hayang jadi tukang maén bal meureun.

4. teunggeul
   teunggeul → rajékan dwipurwa → ...............
   Tong sok ............... ka batur, bisi moal aya nu maturan.

5. bérés
   bérés → rajékan dwipurwa → ...............
   Saméméh ka sakola Galih sok ............... mantuan ibuna.

## C Ngaran Waktu

Dina téks kawih di luhur aya kecap *sariak layung*. Sariak layung kaasup ngaran waktu dina basa Sunda. Di handap ditataan sababaraha ngaran waktu dina sapoé sapeuting dumasar kana kajadian alam.

- Wanci tumorék kira-kira tabuh 00.30 (Wanci keur meujeuhna saré) tibra.
- Wanci janari kira-kira tabuh 04.00.
- Wanci balébat kira-kira tabuh 05.00 (udat-udat beulah wétan waktu rék pajar).
- Wanci carangcang tihang kira-kira tabuh 05.30 (kira-kira liwat pajar, téténjoan remeng-remeng kénéh.
- Wanci murag ciibun/meleték sarangéngé kira-kira tabuh 07.00.

- Wanci haneut moyan kira-kira tabuh 08.00.
- Wanci manceran/tengah poé kira-kira tabuh 12.00 (panonpoé aya di luhur embun-embunan; panonpoé keur meujeuhna mancer).
- Wanci lingsir ngulon kira-kira tabuh 14.00 (waktu panonpoé ngésér ka kulon).
- Wanci sariak layung kira-kira tabuh 17.00-18.00 (waktu layung di langit katénjo beureum).
- Wanci sareupna/harieum beungeut kira-kira tabuh 18.30 (waktu geus mimiti poék.
- Wanci sareureuh budak kira-kira tabuh 21.00 (waktu barudak leutik mangsana saré).
- Wanci tengah peuting kira-kira tabuh 24.00.

## Latihan 5

Eusian titik-titik di handap maké ngaran-ngaran waktu di luhur. Pigawé saperti conto!

Conto:

Ujang mah budak goréjag wanci **janari** gé geus hudang.

1. Biasana mah Ibu téh tos gugah tabuh opat subuh dina wanci ...........
2. Sanajan asup sakola téh tabuh 07.00, Adin mah indit ka sakola téh ti wanci ........... kénéh, lantaran imahna jauh ti sakola.
3. Asup sakola téh tabuh 0.700 wanci ...........
4. Kaluar sakola téh........... waktu panonpoé aya di luhur embun-embunan.
5. Tabuh dua beurang wanci...........Ujang kakara nepi ka imah.
6. Tabuh lima soré wanci ...........barudak kakara baralik ulin.
7. Ujang mah ........... geus aya di masjid keur solat magrib jeung ngaji.

8. Di lembur Ujang mah tabuh satengah tujuh peuting wanci.......... gé geus poék.
9. Galih tabuh salapan peuting dina wanci.........., geus saré da bisi kabeurangan.
10. Dina wanci ..........nu aya di luar imah téh ngan ukur ronda nu ngajaga lembur.

## D Ngaran-ngaran Pakasaban

Dina téks kawih di luhur aya kecap *patani* jeung *pamayang*. Éta dua kecap téh kaasup kecap ngaran-ngaran pakasaban. Pakasaban hartina pagawéan atawa padamelan.

1) Patani atawa juru tani; padamelanana usaha ngagarap tanah supaya kaala hasil pepelakanana.
2) Pamayang; padamelanana ngala lauk di laut.

Di handap aya sababaraha gambar nu nuduhkeun pakasaban. Cik béré ngaran ku ngaran pakasaban saperti conto!



..............................

Pakasabanana usaha ngagarap tanah supaya kaala hasil pepelakanana.

................................

Pakasabanana ngurus
nu ngajuru jeung ngurus
orok nu geus meunang
ijasah ti sakola bidan.



................................

Pakasabanana ngubaran
kasakit, lulusan paguron luhur
jurusan kedokteran.



................................

Pakasabanana ngatik
ngadidik, ngawuruk
atawa ngajar





................................

Pakasabanana
nambangan
sado atawa délman.



................................

Pakasabanana
ngajalankaeun
lokomotif kareta
api.



................................

Pakasabanana
ngomando lajuna
kapal laut.

.................................



Pakasabanana
ngajalankeun mobil.

.................................



Pakasabanana
ngajual barang.

.................................



Pakasabanana
dina nyieun atawa
ngawangun imah.



..............................

Pakasabanana, nu bisa nyetiran kapal udara.

## Latihan 6

Cing ayeuna jieun kalimah maké ngaran-ngaran pakasaban di luhur saperti conto.

Conto: **Pamayang**

Pamayang modéren mah kapalna gé *canggih*, jadi bisa ngala lauk nepi ka tengah samudra.

1. ..............................
2. ..............................
3. ..............................
4. ..............................
5. ..............................
6. ..............................
7. ..............................
8. ..............................
9. ..............................
10. ..............................

## E Ngahaleuangkeun Kawih

Hidep tangtu resep hahaleuangan. Ayeuna urang ngahaleuangkeun kawih nu aya di luhur. Saméméh ngahaleuangkeun kawih hidep kudu ngarti heula kekecapan nu aya dina rumpaka kawih téa. Dangukeun heula kawih nu dicontokeun ku Ibu/bapa Guru atawa tina rékaman, tapi tong waka diturutan. Sanggeus sababaraha kali kakara turutan. Mimiti mah lalaunan. Mun geus yakin bisa, kakara haleuangkeun sing tarik.

Lamun geus apal kawih nu judulna "Priangan", prak cobaan kawih nu judulna "Tanah Sunda" karangan Mang Koko. Carana kawas tadi baé.

**TANAH SUNDA**

Tanah Sunda (wibawa)
gemah ripah (tur éndah)
Nu ngumbara suka betah
Urang Sunda (sawawa)
sing towéksa (percéka)
Nyangga darma anu nyata
Seuweu Pajajaran muga tong kasmaran
Sing tulatén jeung rumaksa
Miara pakaya mémang sawajibna
Getén titén rumawat tanah pusaka

(*Ciptaan Mang Koko*
*tina* Kawih Sunda 1)

## F Kandaga Kecap

**asri** éndah; *indah*

**darma** papancén; *tugas, kewajiban*

**goréjag** gampag nyaring jeung biasa hudang subuh; *mudah terbangun dan biasa bangun subuh*

**katumbiri** kuwung-kuwung; *pelangi*

**lambak** ombak gedé; *ombak besar*

**lamping** bagian gunung atawa pasir antara puncak jeung tutuganana; *lereng gunung*

**layung** cahaya konéng semu beureum di langit waktu panon poé surup; *lembayung*

**lemah** taneuh; *tanah*

**lembur** kampung; *kampung atau dusun*

**ngangkleung** ngambang bari kaampul-ampul ku ombak; *terkatung-katung*

**ngumbara** matuh di lembur batur; *mengembara*

**ngempur** hurung cahayana; *bersinar-sinar*

**nyangga** nampanan atawa nadah ku dua leungeun; *menadah dengan kedua tangan*

**rumaksa** ngajaga; *menjaga*

**reueus** agul; *bangga*

**sawawa** déwasa; *dewasa*

**sagemblengna** sakabéhna; *seluruhnya*

**singkur** jauh ti tempat nu ramé; *jauh dari keramaian*

**seuweu** turunan; *keturunan*

**pasir** gunung leutik jeung handap; *bukit*

**percéka** pinter; *pintar*

**tatanén** perkara nu aya hubunganana jeung tani; *pertanian*

**titén** taliti; *teliti*

**towéksa** tulatén; *telaten*

**wibawa** sugih mukti atawa pangaruh; *wibawa*

TÉMA

# 6 Miara Lingkungan



Repro Lukisan Yus Rusamsi

## Kompeténsi Dasar

3.6 *Memahami tes sajak tentang menjaga kelestarian lingkungan.*

4.6 *Membaca sajak tentang menaga kelestarian lingkungan dengan lafal, intonasi dan ekspresi yang benar.*

## Tujuan Pangajaran

1. Siswa bisa ngaregepkeun téks sajak anu dicontokeun ku guru kalawan daria.
2. Siswa bisa mikanyaho istilah-istilah géografi, hususna nu aya dina téks sajak.
3. Siswa bisa mikawanoh wangun rarangkén tengah.
4. Siswa bisa diajar macakeun sajak kalawan lentong jeung éksprési anu merenah.

## A Sajak

Di handap aya dua sajak, sok baca ku hidep sarta bandingkeun eusina!

**TINA JANDÉLA**

ningali amparan sawah
aya nu guligah
rasa nyaah
nu tadina bumetah dina manah
ayeuna pinuh amarah
naha atuh sawah téh bet jadi tempat runtah
cihérang téh salin jinis jadi limbah
sok emut jaman nini jumeneng
cenah sawah téh caina ngagenclang hérang
ninggali amparan sawah
ninggali haté nu robah

(*Karya Yus R. Yusamsi,*
*tina kumpulan sajak* Jandéla)





## Latihan 1

Jawab pananya di handap dumasar sajak "Tina Jandéla"!

1. Naon anu ditinggali ku panyajak?
2. Rasa naon nu robah dina manah panyajak?
3. Kumaha sawah nu katingal ku panyajak ayeuna?
4. Kumaha  kaayaan sawah nu dicaritakeun ku nini panyajak?
5. Caritakaeun deui ku hidep sajak diluhur maké basa sorangan!

**WAAS**

Aya asri tanah kuring
Éndah diamparan sawah
Paréna sumedeng beukah
Diriung pakebonan
Paragpag ku palawija
Cur-cor caina ngagenclang
Ngalocor di tiap pancuran

Duh tanah Priangan
Aya waas neuteup anjeun
Muga kaéndahan anjeun
Langgeng sapanjangna

Suku langit tanah Priangan
Dipager gunung-gunung pulas paul
Ngajega mapakan méga
Ngajegir jauh kagimir
Diaping pasir-pasir
Liuh linduk tutuwuhan
Héjo lémbok dangdaunan

(*Karya R. Éva Zaénah,*
*tina kumpulan sajak* Jandéla)

## Latihan 2

Jawab panya di handap nurutkeun sajak"Waas" di luhur!

1. Kaéndahan naon waé nu dicaritakeun ku panyajak dina pada kahiji?
2. Harepan naon nu dicaritakeun ku panyajak dina pada kadua?
3. Kumaha kaayaan tanah Priangan nu dicaritakeun ku panyajak dina pada katilu?
4. Nurutkeun pamanggih hidep kumaha rasa naon nu dicaritakeun ku panyajak dina sajak di luhur?
5. Caritakeun deui sajak di luhur maké basa sorangan!

## Latihan 3

Sanggeus hidep maca dua sajak di luhur, cik bandingkeun kaayaan alamna. Pilih ku hidep kaayaan alam nu mana nu dipkahayang ku hidep. Caritakeun naon alesanana sarta kumaha carana sangkan kaayaan alam nu dipikahayang téh bisa kahontal!

# B Istilah Géografi

**Sajak-sajak di luhur nyaritakeun kaayaan lingkungan alam. Dina sajak di luhur aya kekecapan saperti lembur, sawah, gunung jeung pasir. Éta kekecapan téh nuduhkeun istilah géografi.**

## Latihan 4

Eusian titik-titik dina kalimah nu aya di beulah kénca ku istilah géografi nu aya di beulah katuhu!

| | |
|---|---|
| 1. Lantaran jadi puseur pamaréntahan, tangtu baé Bandung téh jadi ............... nu pangraména di tatar Sunda. | a. basisir |
| 2. ............... Pangandaran geus jadi tujuan pariwisata mancanagara. | b. sirah cai |
| 3. ............... Ciremai pangluhurna di Jawa Barat. | c. dayeuh |
| 4. Cimanuk ngaran ............... nu pangpanjangna di Jawa Barat. | d. gunung |
| 5. ............... nyaéta tanah nu nyolodor ka laut | e. kebon |
| 6. Tempat kaluarna cinyusu nu engkéna jadi walungan disebut ............... | f. tanjung |
| 7. Kampung di luar kota nu diwangun ngan ku sababaraha imah disebut ............... | g. lamping |
| 8. Gunung leutik nu teu sabaraha luhur disebut ................ | h. lembur |
| 9. ............... nyaéta tanah darat nu dipelakan rupa-rupa pepelakan. | i. sawah |
| 10. Tanah tempat melak paré, dikembeng dikuriling ku galengan disebut ............... | k. pasir |

## C Rarangkén Tengah

Dina sajak nu judulna "Waas" "di luhur aya kecap *sumedeng* jeung *ngalocor*. Ari dina sajak nu judulna "Tina Jandéla" aya kecap *bumetah*, jeung kecap *jumeneng*. Kecap-kecap saperti kitu nyaéta kecap nu maké rarangkén tengah.

Rarangkén tengah aya tilu nyaéta -ar-, -um-, jeung -in-. Geura urang rucat éta kekecapan di luhur téh.

(1) sumedeng = sedeng + -um-
(2) ngalocor = ngocor + -al-
(3) bumetah = betah + -um-
(4) jumeneng = jeneng + -um-

## Latihan 5

Yu urang larapkeun kecap-kecap nu maké rarangkén tengah dina kalimah saperti conto!

Conto:

gading+-um- = gumading

Gedang nu can asak warnana kawas warna **gading**.

Gedang nu can asak disebut **gumading**.

1. balik+-ar-= baralik

   Galih kakara balik ti sakola. Ujang ogé kakara balik ti sakola.

   Galih jeung Ujang kakara ............... ti sakola.

2. ngojay+-ar-= ngarojay

   Di walungan aya nu ngojay.

   Di walungan loba nu ...............

3. asak + -ar- = arasak

   Buah di kebon téh geus asak.

   Bungbuahan di kebon téh geus ...............

4. lega + -ar- = lalega

   Kebonna lega pisan.

   Di padésaan mah kebonna ............... kénéh.

5. éndah+-ar- = aréndah

   Pamandangan alam di Garut éndah pisan.

   Pamandangan alam di tanah Priangan ...............

## D Maca Sajak

**Sanggeus maca sajak-sajak di luhur, hidep tangtu bisa ngabandingkeun kaayaan alam sabudeureun nu**

dicaritakaeunana. Hidep gé tangtu bisa milih kaayaan mana nu dipikahayang ku hidep. Sarta, hidep gé tangtu geus bisa nangtukeun sikep nu merenah sangkan kaayaan alam sabudeureun téh éndah tur asri.

Ayeuna urang diajar maca sajak . Pék tengetan léngkah-léngkahna:

1. Pilih sajak nu rék dibaca ku hidep.
2. Ilo heula sajak nu rék digalantangkeun téh.
3. Cirian kecap-kecap nu teu kaharti, tuluy tpangan hartina dina kamus.
4. Caritakeun eusi sajakna maké basa sorangan.
5. Prak galantangkeun sajak nu dipilih ku hidep.
6. Lamun perlu, tingali heula cara macana saperti nu dicontokeun ku Ibu atawa Bapa Guru.

## E Kandaga Kecap

**asri** éndah; *indah*

**darma** papancén; *tugas, kewajiban*

**goréjag** gampag nyaring jeung biasa hudang subuh; *mudah bangun dan biasa bangun subuh*

**katumbiri** kuwung-kuwung; *pelangi*

**lambak** ombak gedé; *ombak besar*

**lamping** bagian gunung atawa pasir antara puncak jeung tutuganana; *lereng gunung*

**layung** cahaya konéng semu beureum di langit waktu panon poé surup; *lembayung*

**lemah** taneuh; *tanah*

**lembur** kampung; *kampung atau dusun*

**ngangkleung** ngambang bari kaampul-ampul ku ombak; *mengambang, terombang-ambing*

**ngumbara** matuh di lembur batur; *mengembara, berkelana*

**ngempur** hurung cahayana; *bersinar-sinar*

**nyangga** nampanan atawa nadah ku dua leungeun; *menadah dengan kedua tangan*

**rumaksa** ngajaga; *menjaga*

**reueus** agul; *bangga*

**sawawa** déwasa; *dewasa*

**sagemblengna** sakabéhna; *seluruhnya*

**singkur** jauh ti tempat nu ramé; *jauh dari keramaian*

**seuweu** turunan; *keturunan*

**pasir** gunung leutik jeung handap; *bukit*

**percéka** pinter; *pintar*

**tatanén** perkara nu aya hubunganana jeung tani; *pertanian*

**titén** taliti; *teliti*

**towéksa** tulatén; *telaten*

**wibawa** sugih mukti atawa pangaruh; *wibawa*

TÉMA

# 8 Kadaharan nu Séhat


Potrét: Selera Nusantara

## Kompeténsi Dasar

3.7 *Memahami teks eksposisi sederhana tentang makanan sehat dan bergizi (makanan tradisional Sunda)*

4.7 *Menyajikan teks eksposisi sederhana tentang makanan sehat dan bergizi (makanan tradisional Sunda) baik secara lisan maupun tulis.*

## Tujuan Pangajaran

1. Siswa bisa maca jeung maham eusi téks éksposisi perkara kadaharan nu séhat.
2. Siswa bisa mikanyaho sarta ngalarapkeun kecap kantétan dina kalimah.
3. Siswa bisa mikanyaho pungsi tanda kekenteng dina kalimah.
4. Siswa bisa nulis téks éksposisi anu basajan perkara kadaharan nu séhat.

## A Karangan Éksposisi

### ONCOM

Oncom téh kadaharan nu dalit jeung kahirupan urang Sunda. Kecap *oncom* aya dina paribasa, sisindiran, tatarucingan, jeung judul lagu. Malah aya wanda batik nu ngarana *turih oncom*. Turih oncom téh rupana jurutilu (*segitiga*). Aya deuih lagu nu judulna "Oncom Gondrong". Aya ogé sisindiran nu unina:

*Hayang teuing angeun waluh*
*Angeun waluh dioncoman*
*Hayang teuing geura wawuh*
*Geus wawuh rék dioconan*

Tatarucingan nu nyebut-nyebut oncom nyaéta "di luhur tip dihadap tip, di tengah-tengah tuan Oo." Eusi éta tatarucingan téh *goréngan oncom*. Paribasa nu maké kecap oncom nyaéta "dagang oncom rancatan emas", nu hartina ari modal gedé ari nu dijual jeung diarah batina teu sabaraha.

Kaolahan nu ngagunakeun bahan tina oncom contona goréngan oncom, pais oncom, sambel oncom, tutug oncom, ulukutek (oncom jeung leunca), kadedemes (kulit sampeu jeung oncom), tumis oncom, sayur lodéh maké oncom, comro, jeung lain-lainna deui.

Kaolahan tina oncom nu tetep dipikaresep ti jaman ka jaman nyaéta comro. Comro téh wancahan tina "oncom di jero". Lantaran loba nu mikaresep ti jaman ka jaman,



comro téh diarulik deui nepi ka aya kaolahan comét (comro saémét) atawa comro leutik jeung comrimg (comro garing).

Kaolahan oncom séjén nu dipikaresep deui nyaéta tutug oncom disingget TO. Tutug oncom téh asalna sangu digalokeun jeung goréng atawa beuleum oncom nu diréndos jeung disambaraan. Malah kiwari mah aya TO *instan* sagala.

Oncom téh kadaharan hasil tina férméntasi saperti témpé. Ngan tangtu baé lantaran béda bahanna atuh ragina gé béda. Oncom téh aya dua rupa, nyaéta oncom nu bahanna tina bungkil suuk jeung nu bahanna tina bungkil tahu. Oncom nu bahanna tina bungkil suuk warnana semu hideung, ari oncom nu bahanna bungkil tahu warnana beureum semu konéng.

Kiwari kadaharan nu bahanna tina oncom geus kadéséh ku kadaharan séjén. Sangkan oncom leuwih dipikawanoh tur dipikaresep ku balaréa kudu aya inovasi kadaharan nu bahanna tina oncom téa saperti TO *instan*, comét, comring jeung sajabana.

### Latihan 1

Pék jawab ieu pananya di handap!

1. Aya sabaraha rupa oncom nurutkeun bacaan di luhur? Jelaskeun!
2. Naon ngaran kaolahan oncom nu dipikaresep ti jaman-ka jaman?
3. Naon sasaruaanana antara oncom jeung témpé?
4. Naon buktina yén oncom téh kungsi jadi dahareun nu dipikaresep ku balaréa?
5. Kumaha tarékahna ngarah oncom teu kadéséh ku kadaharan séjén?

## B Kecap Kantétan

Dina wacana di luhur aya kecap *turih oncom*. Éta kecap téh kaasup kecap kantétan. Ati kecap kantétan nyaéta kecap nu diwangun ku dua wangun dasar, nu ngandung harti mandiri. Harti kecap kantétan mah béda jeung harti kecap nu ngawangunna.

Kecap *turih oncom* diwangun ku dua kecap nyaéta *turih* jeung *oncom*. Turih hartina dikeureut atawa diliangan ku parabot nu sekeut pisan. Oncom hartina kadaharan nu bahana bungkil suuk atawa bungkil tahu nu dipeuyeum maké ragi. Harti turih oncom téh lain oncom meunang ngeureut, tapi juru tilu atawa *segi tiga*.

### Latihan

Di handap aya sababaraha conto kecap kantétan jeung hartina, pék larapkeun dina kalimah nu aya handapeunana!

| | | | |
|---|---|---|---|
| kacang panjang | gula beureum | panonpoé | korsi goyang |
| sayur haseum | lidah buaya | amis cau | |
| indung bapa | kacapiring | konéng gedé | |

1. Bahan keur nyieun .......... téh di antarana daun jeung buah tangkil.
2. Salian ti bisa dipaké pikeun nyuburkeun buuk .......... gé bisa diolah jadi inuman nu seger.
3. Galih mah kacida hormat ka .......... na.
4. Loba teuing uyah sambel téh cik tambahan ku .......... saeutik.
5. Térong, engkol, jeung .......... nu geus diteukteukan téh digalokeun jeung réndos suuk maké céngék, cikur, gula jeung uyah.
6. Kembang ......... keur meujeuhna mangkak di buruan.
7. Daun .......... mah nya rubak, nya lemes kawas buludru.
8. Ibu nuju ngaos koran bari calik dina ..........
9. Tong amis teuing kolek téh, cukup .......... wé.
10. Geus surup .......... téh sakeudeung deui gé magrib.

## C Sisindiran

Dina téks bacaan di luhur aya sisindiran nu unina:

*Hayang teuing angeun waluh*
*angeun waluh dioncoman.*
*Hayang teuing geura wawuh*
*geus wawuh rek dioconan.*

Sisindiran asal kecapna tina *sindir* anu hartina omongan nu teu togmol. Sisindiran wangunna aya tilu nyaéta paparikan, rarakitan jeung wawangsalan. Tah, conto sisindiran di luhur mah kaasup paparikan.

Dina sapadana paparikan jeung rarakitan diwangun ku opat padalisan. Dua padalisan mimiti disebut *cangkang*. Dua padalisan satuluyna disebut *eusi*. Unggal padalisan umumna diwangun ku dalapan engang. Sora panungtung dina cangkang jeung eusina kudu sarua.

Sisindiran di luhur kekecapanana maké istilah kadaharan nyaéta *angeun waluh* jeung *oncom*. Salian sisindiran di luhur, aya deui sababraha sisindiran nu kitu téh. Tengetan geura contona ieu di handap.

*Meuli kurupuk sadacin,*
*diwadahan kana kancah.*
*Nu diprukpruk ku prihatin,*
*éta diasih ku Alloh.*

## Latihan 3

Lengkepan sisindiran di handap ku ngaran kadaharan saperti conto!
Conto :

*Hurang ulah di.........*
*kudu dipake popolah*
*Hudang ulah kabeurangan*
*isuk kudu ka sakola*

Istilah kadaharan nu merenah pikeun eusi titik-titik dina sisindiran di luhur nyaéta *goréngan*.

1. *............ dihakan jangkrik*
   *na samak buatan Jogja*
   *Lamun teu apik jeung rikrik*
   *alamat taya kaboga.*

2. *Bakul keur wadah .........*
   *dituruban ku ayakan*
   *Sakur lampah kagoréngan*
   *teu paya dipirucaan.*

3. *.......... maké cipati*
*didahar séép sawadah.*
*Nya rabi titipan Gusti*
*dikadar kuat ibadah.*

4. *Sing getol nyiar ..........*
*ambéh jadi kuat urat.*
*Sing getol néangan élmu*
*gunan dunya ahérat.*

5. *Angeun ......... sapariuk*
*bawangna ngan dua sihung.*
*ulah mungpang ka piwuruk*
*bisi ahirna kaduhung.*

## D Kalimah Panyeluk

Kalimah panyeluk nyaéta kalimah nu dipaké pikeun nyalukan. Gunana supaya nu dicalukanana ngadeukeutan nu nyarita. Contona:

Ujang nyelukan tukang comro nu maksudna rék meuli comro.

(1) *Comro!*

Asih nyelukan emang tukang sayur rék meuli wortel.

(2) *Mang sayur!*

"Comro!". "Mang Sayur!" Éta dua kalimah téh kaasup kalimah panyeluk.

## Latihan 4

Cing ayeuna jieun  kalimah panyeluk kawas conto di luhur!

1. Ami nyalukan tukang baso.
2. Bapa nyalukan tukang béca.
3. Ibu nyalukan bapa.
4. Bibi nyalukan  tukang tukang cendol.
5. Emang nyalukan tukang bilik.

## E Tanda Kekenteng

Dina pangajaran samémémhna hidep geus diajar nuliskeun kalimah langsung nu maké tanda kekenteng. Lamun ku hidep ditaliti, dina paragrap kahiji bacaan di luhur aya kalimah nu unina kieu:

Aya lagu nu judulna "Oncom Gondrong".

Judul lagu nu ditulis dina kalimah ditulisna maké tanda kekenteng. Supaya jéntré geura urang wincik gunana tanda kekenteng.

1. Tanda kekenteng dipaké ngahapit cutatan langsung tina omongan, naskah, atawa bahan tinulis séjen (kalimah langsung).
   Contona: "Hayu urang indit," saur Bapa, "bisi kabeurangan!"
2. Tanda kekenteng dipaké ngahapit judul lagu/ guguritan, sajak, karangan, jeung bab buku lamun di tulis dina kalimah.
   Contona: Saha nu tos maca sajak "Tina Jandéla" karangan R. Yus  Rusamsi?

Asa kungsi kadéngé, lagu "Paturay" téh.

3. Tanda kekenteng dipaké ngahapit istilah ilmiah nu can dipikawanoh pisan atawa nu miboga harti husus. Contona: Atuda, manéhna mah "bageur" pisan, nepi ka tara aya nu ngabaturan.

### Latihan 5

Cing ayeuna larapkeun tanda kekenteng dina kalimah di handap. Pigawé saperti conto!

Conto:

Di mana imah Mang Iman téh, ceuk Adin, urang téang!
"Di mana imah Mang Iman téh," ceuk Adin, "urang téang!"

1. Kawih wajib dina pasanggiri téh judulna "Tanah Sunda" ciptaan Mang Koko.
2. Entong hareureuy waé, ceuk Adin, anggur geura ngapalkeun!
3. Waktos Ani nembangkeun kawih "Priangan " saeusi kelas ngadadak jempé kataji ku sorana nu halimpu.
4. Sajak "Di Sisi Balong Ngagolétak", karangan Yus Rusyana.
5. Bakat ku hideng, ka mandi-mandi waé budak téh kudu dititah.

## F Nyusun Karangan Éksposisi

Karangan nu medar atawa ngajéntrékeun hiji masalah, saperti karangan di luhur disebutna karangan éksposisi. Karangan éksposisi sipatna ngabéjaan ka nu maca ngeunaan hiji masalah. Bacaan di luhur téh ngabahas salah sahiiji kadaharan tradisional nyaéta oncom.

Cik ayeuna jieun ku hidep karangan éksposisi nu nyaritakeun kadaharan tradisional Sunda séjénna. Tengetan heu-

Ia carana:

1. Hidep kudu néangan jeung ngumpulkeun bahan heula.
2. Bahanna bisa tina buku bacaan, koran, majalah, internét atawa langsung nanyakeun ka jalma nu dipikawanoh ku hidep.
3. Sanggeus bahanna ngumpul, jieun heula rarancangna dina kotrétan.
4. Prak jieun karangan tina kotrétan nu geus dijieun ku hidep.

## G Kandaga Kecap

**bungkil** hampas suuk bahan pikeun nyieun oncom; *ampas kacang untuk bahan oncom*

**dioconan** dihereuyan; *digoda*

**férméntasi** meuyeum maké ragi; *peragian*

**gondrong** ngarewig panjang; *gondrong*

**kadéséh** kaélehkeun; *terkalahkan*

**kungsi** kaburu; *sampai, pernah*

**kaolahan** pasakan; *masakan*

**instan** langsung teu kudu dipasak lila; *langsung tanpa dimasak lama*

**inovasi** gagasan anyar; *pembaharuan*

**ngumplang** pinuh ku cai atawa minyak; *penuh dengan air atau minyak*

**tarékah** jalan atawa akal; *jalan atau akal*

**tatarucingan** teteguhan; *teka-teki*

TÉMA

# 8 Kajadian Alam



## Kompeténsi Dasar

3.8 *Memahami teks carpon tentang suatu peristiwa alam (bencana/musibah)*

4.8 *Menceritakan kembali dengan bahasa sendiri isi* carpon *tentang peristiwa alam (bencana/musibah)*

## Tujuan Pangajaran

1. Siswa bisa maca téks carpon anu témana "Kajadian Alam".
2. Siswa bisa mikawanoh istilah ngeunaan musibat alam.
3. Siswa bisa mikawanoh istilah pancakaki jeung kalimah teu langsung.
4. Siswa bisa nyaritakeun deui eusi carita pondok nu dibaca kalawan basajan.

## A Carita Pondok

Di handap aya carita pondok nu ditulis ku Nunung Munawaroh waktos anjeunna nuju kelas V SD. Yu urang baca!

### NGUNGSI

Sanaos tos lami bituna Gunung Galunggung téh, tapi abdi teu weléh émut kana pangalaman waktos ngungsi.

Harita upami teu lepat mah wengi Jumaah, tabuh sapuluh wengi. Nuju raos-raos mondok, kakuping di luar Pa Érté gogorowokan, "Ka laluaaar! Gunung bituuuu!' Burudul tatangga-tatangga kalaluar. Abdi pasesedek sareng pun adi. Sadaya galeumper teu puguh cabak, barudak aralit raéng narangis. Mamah ka ditu ka dieu ngais pun adi nu pangalitna.

"Naraék kana beus Kang Haji!"

Bereyek kana beus paheula-heula. Teu kantos lami ogé beus sakitu ageungna téh pinuh. Pamuda-pamuda mah narangkél , da teu kabagéan calik.

Sajajalan sadayana barabacaan satiasa-tiasa. Lebah Cicariang abdi ngarérét  kana kaca mobil. Katingal aya nini-nini rawah-riwih ngangais ucing. Aya deui nu ngagugusur putrana, hawatos da, megat mobil parinuh baé.

Si Atin tatih caket Ma Inot anu ti tatadi élékésékéng baé, panginten bakat ku geumpeur.

Lebah Sukaraja Si Atin ngaharéwos, "Téh, aya nu haneut kana sampéan abdi."

"Baé lah keur kieu mah!" Si Atin iser-iseran tatihna nyaketan abdi.

Dugi ka Cibalong sadayana dipiwarang lungsur ku




kang Emuh supirna, di payuneun sakola nu tos caang ku patromak.

"Mangga, manga ka lebet!" saur pameget urang dinya.

Ma Inot papahna bangun hararéséeun. Ari ditingal sinjangna geuning bararseuh?

"Ma, ngompol?" ceuk putrana nu pameget.

"Enya, teu katahan tuda."

Si Atin nyiwit ka abdi bari mengkek piseurieun. Abdi ngabalieur, da hoyong seuri.

Bru, Wa Iah, ngécagkeun buntelan. Ari dibuka, eusina téh bantal satilu-tilu!

"Wa, geuning ngabuntel bantal?"

"Puguh, sugan téh buntelan baju!" témbalna bari ngahuleng.

Nu naringali saleuseurian.

"Ih, sakieu keur kamusibatan gé aya wé pikaseurien téh!"

(*Dicutat tina* Rangeuyan Malati I)

## Latihan 1

Jawab pananya di handap!

1. Saha waé tokoh nu dicaritakeun dina carita pondok di luhur?
2. Iraha waktuna kajadianana?
3. Dimana kira-kira kajadian gunung bitu téh?
4. Naha tokoh abdi dina carita pondok di luhur kudu ngungsi?
5. Ka mana ngungsina?
6. Tempat naon nu dijadikeun pangungsianana?
7. Daérah naon waé nu kaliwatan ku tokoh "abdi" téh?
8. Kajadian naon nu kaalaman ku Atin di daérah Sukaraja?
9. Basa Atin keur di perjalanan ningali kajadian naon waé?
10. Aya kajadian naon di tempat pangungsian téh?

## B Istilah dina Musibat Alam

Dina bacaan di luhur aya kecap *gunung bitu*. Éta kecap téh kaasup kana istilah musibat nu dilantarankeun ku kajadian alam. Lamun dina basa Indonésia mah disebutna *bencana alam*. Ieu di handap aya sababaraha istilah nu patali jeung musibat alam.

## Latihan 1

Cing ku hidep larapkeun kana kalimah nu aya di handapeunana!

| | | | |
|---|---|---|---|
| urug | kahuruan leuweung | | lini |
| angin puyuh | hujan angin | | tsunami |
| gunung bitu | katiga | caah déngdéng | sasalad |

1. Basa kajadian .......... loba imah nu ruksak lantaran kenténgna ngarapung kabawa angin.
2. Haseup tina .........di Sumatra jeung Kalimantan ngahalangan titingalian jeung ngalantarankeun panyakit ispa.
3. Loba imah nu ruksak lantaran katinggang taneuh jeung batu waktu kajadian ...............
4. Masarakat di sabudeureun Gunug Sinabung kacida susahna lantaran musibat ...............
5. Sangeus kajadian caah loba ............ lantaran runtah nu bru-bro di mana baé nimbulkeun rupa-rupa kasakit
6. Lamun sanggeus lini laut ngadadak orot urang kudu sayaga bisi aya ....................
7. Caah di walungan beulah hilir lantaran hujan di girang disebut ...................
8. Basa kajadian .......... bumi oyag, barang-barang marurag, malah imah gé aya nu runtuh.
9. Usum .............. mah cinyusu loba nu saat, sawah gararing taneuh gé bareulah éstu matak susah.
10. Hujan nu dibarung ku angin gedé disebut ............

## C Istilah Pancakaki

Dina kalimah di luhur kapanggih kecap nu nyaritakeun hubungan kulawarga nu disebut pancakaki. Contona kecap *pun adi* jeung *ua*.

### Latihan 1

Cing larapkeun kecap-kecap nu nuduhkeun pancakaki dina kalimah, saperti conto!

Tétéh: lanceuk awéwé, atawa sesebutan ka nu pantes jadi lanceuk awéwé

Kuring nyebut tétéh ka Ima lantaran umurna saluhureun.

1. Akang: sesebutan ka dulur lalaki saluhureun, ka salaki atawa lalaki nu leuwih kolot.
   Lia nyebut ............ ka Pandu, lanceukna.
2. Nini: indungna ema atawa bapa.
   Bu Nana téh ibuna Bu Nani, Galih anak Bu Nani. Galih ka Bu Nana pernahna ............
3. Aki: bapana indung atawa bapa.
   Pa Darma ramana Pa Dédi, Ganda putrana Pa Dédi. Ganda ka Pa Darma pernahna ............
4. Kapi adi: anak emang.
   Wa Adang ka indungna Dani pernahna ............
5. Kapi lanceuk: anak ua.
   Indungna Dani ka Wa Adang pernahna ............
6. Bibi: adi bapa atawa indung nu awéwé.
   Wa Één ka Ninina Dani nyebut ............
7. Emang: adina bapa tawa indung nu lalaki.
   Mun lanceuk Galih boga anak, anakna bakal nyebut .......... ka Galih.
8. Ua: lanceukna indung atawa bapa.
   Ka lanceuk bapa nu awéwé jeung nu lalaki urang nyebut ............
9. Alo: anak lanceuk.
   Ganda lanceukna Galih. Anak Ganda ku Galih disebut ............

10. Suan: anak adi.
Asih adina Galih. Mun engké Asih boga anak, Galih ka anak Asih pernahna ............

### Latihan

Cing ayeuna larapkeun istilah pancakaki di luhur ka hidep sorangan.

Contona:

1. Bu .......................... (jenengan nini hidep ti indung) téh ibuna pun biang. Ka Bu ...................... (jenengan nini hidep ti indung) abdi perenahna ...............
2. Bu .......................... (jenengan nini hidep ti bapa) téh ibuna pun bapa, ka Bu ..........................(jenengan nini hidep ti bapa) abdi pernahna, jsté.

## D Kalimah Teu Langsung

Dina pangajaran saméméhna, hidep kungsi diajar ngeunaan kalimah langsung. Tah, ayeuna mah urang diajar ngarobah kalimah langsung jadi kalimah teu langsung. Ari kalimah teu langsung téh kalimah nu diucapkeun lain ku nu nyaritana langsung, tapi dicaritakeun deui ku batur. Sifat kalimah teu langsung téh nyaritakeun deui. Contona:

**Kalimah langsung**

(1) Si Atin ngaharéwos, "Téh, aya nu haneut kana sampéan abdi."

(2) "Saha nu ical artos téh?' Pa Guru naros ka Ina.

**Kalimah teu langsung**

(3) Si Atin ngaharéwos ka Tétéh yén aya nu haneut kana sampéanna.

(4) Pa Guru naros ka Ina saha nu ical artos téh.

## Latihan 4

Cing robah kalimah langsung di handap jadi kalimah teu langsung saperti conto!

1. Bapa naros ka Galih,"Naon nu rék disumbangkeun ka nu kacaah-an téh?"
   Kalimah teu langsung:
   ..........................................................................................

2. "Énjing abdi badé ngempelkeun sumbangan kanggo korban musi-bat alam," saur Aa ka Ibu.
   Kalimah teu langsung:
   ..........................................................................................

3. "Sabaraha urang nu janten korban caah téh Bu?" saur Bu Ika Ka Bu Néndén.
   Kalimah teu langsung:
   ..........................................................................................

4. Kalimah langsung
   Pa Didi sasauran ka putrana" Bapa kungsi ngalaman lini nu kaci-da gedéna."
   Kalimah teu langsung:
   ..........................................................................................

5. Kalimah langsung
Tédi nyarita ka babaturananana, "Kulawarga pun paman janten korban urug di Jawa Tengah téh."
Kalimah teu langsung:
..........................................................................................

## E Nyaritakeun Deui Carita Pondok

Sanggeus hidep maca carita pondok di luhur, pék ku hidep caritakeun deui di hareupeun kelas maké basa sorangan. Hadéna mah saméméh dicaritakeun deui hareupeun kelas, disusun heula dina tulisan. Tuluy apalkeun, supaya waktu nyarita di hareupeun kelas lancar. Nu kudu dicaritakeun téh nyaéta:

1. Saha palaku dina éta carita pondok?
2. Kumaha sipatna ?
3. Di mana kajadianana éta carita?
4. Iraha kajadianana?
5. Kajadian naon nu karandapan ku nu dicaritakeun dina éta carita pondok?

## F Kandaga Kecap

**belok** jeblog; *kotor (lumpur atau tanah).*
**dibarung** dibarengan; *disertai.*
**gigisik** ngagisik-gisik panon; *menggosok mata.*
**gulinggasahan** ngagolér bulak-balik; *berguling-guling.*
**gelap** sora hawa (udara) anu dibeu-

lah ku kilat; *suara petir, halilintar.*

**gutreng** cacarita lila duaan, sorana lalaunan; *bicara lama berdua dengan suara pelan.*

**hariwang** melang; *khawatir.*

**laput** asup kana jero cai sakujurna; *tenggelam.*

**kandeg** katahan teu bisa maju; *terhalang.*

**kariaan** nyieun raraméan di imah; *kenduri dan keramaian.*

**katurug-turug** katambah; *ditambah lagi.*

**kilat** cahaya anu ngaburinyay di langit; *kilat.*

**leutak** taneuh ajur saperti taneuh di dasar cai; *lumpur.*

**mitoha** indung-bapa salaki aatwa indung-bapa pamajikan; *mertua.*

**paralakna** kecap anteuran kana sora hujan; *suara tetesan air hujan.*

**teu wasa** teu kaduga, teu werat; *tidak mampu, tidak bisa.*

**walimahan** upacara nikah; *akad nikah.*

# DAPTAR PUSTAKA


Danadibrata, R.A. 2006. *Kamus Basa Sunda*. Bandung: Kiblat Buku Utama.

Dinas Pendidikan Daerah Provinsi Jawa Barat. 2017. *Kurikulum Tingkat Daerah Muatan Lokal: Mata Pelajaran Bahasa dan Sastra Sunda Berbasis Kurikulum 2013 Revisi 2017 Jenjang SD/MI*. Bandung: Dinas Pendidikan Pemerintah Daerah Provinsi Jawa Barat.

Fahrudin, Dindin spk. 2008. *Tina Jandéla*. Jakarta: Karya Mandiri Pratama.

Gunadi, Gun & Éddy D. Iskandar. 2012. *Jasa Guru*. Bandung: Dasentra.

Jurusan Pendidikan Bahasa Daérah FPBS UPI. 2008. *Palanggeran Éjahan Basa Sunda*. Bandung: Sonagar Press.

Hidayat, Rachmat Taufiq, spk. 2007. *Peperenian Urang Sunda*. Bandung: PT Kiblat Buku Utama.

Iskandarwassid. 1992. *Kamus Istilah Sastra*. Bandung: Geger Sunten.

Koswara, Tatang B. 1989. *Kawih Sunda 1*. Bandung: Mitra Buana.

Rismawati, Risma .2009. *Aneka Ragam Khas Jawa Barat*. Bandung: Sarana Panca Karya.

Rosidi, Ajip. 2005. *Babasan jeung Paribasa 1*. Bandung: Kiblat Buku Utama.

Satjadibrata, R. 2005. *Kamus Basa Sunda*. Bandung: Kiblat

Buku Utama.
Satjadibrata, R. 2011. *Kamus Sunda-Indonésia*. Bandung: Kiblat Buku Utama.
Soepandi, Atik. 1989. *Lagu Pupuh Pengetahuan dan Notasinya*. Bandung: Pustaka Buana.
Sudaryat, Yayat spk. 2013. *Tata Basa Suda Kwari*. Bandung: Yrama Widya
Tamsyah, Budi Rahayu . 1997. *Bagbagan Sisindiran*. Bandung: Yrama Widya .

# BIODATA NU NULIS



**SUSI BUDIWATI, S.Pd, M.Pd.** (Cimahi, 25 Méi 1971). Lulus ti Jurusan Bahasa dan Sastra Daérah IKIP Bandung taun 1993, sarta lulus S2 ti Prodi Bahasa & Budaya Sunda ka UPI Bandung taun. Ti taun 1998 nepi ka kiwari mancén gawé minangka guru basa Sunda di SMP Negeri 8 Cimahi. Anggota Tim Pengembang Kurikulum Mata Pelajaran Bahasa Sunda di Disdikpora Kota Cimahi, di Balai Pengembangan Pendidik dan Tenaga kependidikan Umum dan Kejuruan (BPPTKU) Disdik Provinsi Jawa Barat jeung di Balai Pengembangan Bahasa Daerah dan Kesenian (BPBDK) Provinsi Jawa Barat, sarta ilubiung jadi Tim Penyusun Kurikulum 2013 Mata Pelajaran Bahasa Sunda Provinsi Jawa Barat. Kapeto jadi Instruktur Nasional Mata Pelajaran Basa Sunda. Mindeng jadi narasumber pikeun méré matéri kamekaran kurikulum.



**SRI ASDIANWATI, S.Pd., M.Pd.** (Garut, 20 Januari 1969). Kuliah di D2 Jurusan Pendidikan Bahasa Daérah IKIP Bandung (lulus taun 1990). Nyangking gelar Sarjana ti STKIP Bandung Jursan Pendidkan Bahasa Sastra Indonésia dan Daérah taun 2011. Lulus S2 di Prodi Pendidikan Bahasa & Budaya Sunda SPS UPI taun 2016. Ti taun 1990 kungsi ngajar di sababraha SMP, jeung SMA. Ayeuna mancén gawé di SDN Régol 13 Garut. Kungsi dilélér Hadiah Hardjapamekas taun 2009.



**IMAS ROHILAH, S.Pd., M.Pd.** (Cianjur, 12 Novémber 1971). Lulus kuliah S1 ti Jurusan Pendidikan Bahasa Daérah IKIP Bandung taun 1995, jeung lulus S2 Prodi Pendidikan Bahasa & Budaya Sunda UPI Bandung taun 2012. Kiwari cekel gawé jadi guru di SMPN 1 Warungkondang, Cianjur. Tulisanana midang dina *Galura, Manglé, Kujang* jeung *Cupumanik*. Karyana nu geus medal nyaéta *Pertemuan Dua Budi* (1999, basa Indonésia), jeung *Pertemuan Dua Budi* (2001). Karya Imas ogi medal dina antologi *Kanagan* (2003), *Heulang nu Ngajak Béngbat* (2004), *Mangsi Asih Kalam Tresna* (2006), *Lir Cahya Nyorot Eunteung* (2007), *Binalébat* (2013), jeung *Salikur Carpon Patrem* (2017).



**N. IDA WIDANINGSIH, S. Pd., M.M.** (Bandung, 15 Maret 1969). Nyuprih élmu di IKIP Bandung Jurusan Pendidikan Bahasa Daérah taun 1990, sarta nuluykeun ka Program Magister Manajemén, Pascasarjana STIE Pasundan Bandung taun 2013. Ti taun 2014 nepi ka kiwari mancén tugas jadi Kapala Sakola di SDN Cikalong 02 Kacamatan Cimaung, Kabupatén Bandung. Kapeto jadi Tim Pengembang Kuriku-

lum Muatan Lokal Basa Sunda Provinsi Jawa Barat. Tulisanana dimuat dina *Galura, Majalah Hibar Sabilulungan, Suligar*, jeung *Bhineka Karyawinaya*. Kungsi dilélér Hadiah Hardjapamekas (2014) pikeun guru basa Sunda Rancagé ti Yayasan Hardjapamekas rukun gawé jeung Program Basa Sunda UPI Bandung.



**DIAN HÉNDRAYANA, SS, M.Pd.** (Subang, 25 Fébruari 1971). Lulus kuliah ti Jurusan Bahasa dan Sastra Daérah, Fakultas Sastra UNPAD taun 1997, jeung lulus S2 ti Program Studi Bahasa dan Budaya Sunda SPS UPI taun 2011. Kungsi jadi wartawan *Metro* Bandung (ayeuna *Tribun Jabar*, 2000-2003), rédaktur majalah *Manglé* (ti taun 2007), produser & présénter TVRI (2004) jeung Bandung TV (2005). Kiwari mancén gawé minangka dosén di Departemen Pendidikan Bahasa Daerah, FPBS, Universitas Pendidikan Indonesia. Karyana nu gues medal di antarana *Lalakon Bingbang* (2001), *Jemplang Bulan Ilang* (2012), *Keur Kuring di Lembur* (2012), *Lagu Ngajadi* (2014), *Béntang Hariring* (2015), *Serat keur Emay* (2016), jeung *Dina Kawih Aya Tembang* (2016). Kungsi dilélér Hadiah Sastra Rancagé taun 2015, jeung Hadiah "Samsudi" ti Yayasan Kebudayaan Rancagé taun 2016.



**DADAN SUTISNA, S.T.** (Sumedang, 22 Februari 1978). Kuliah D3 di Bina Sarana Informatika Manajemen Informatika (2006-2007) jeung S1 Teknik Informatika STIMIK Jabar (2014). Kungsi jadi rédaktur majalah *Manglé* (1997-2002), staf rédaksi penerbit Kiblat Buku Utama (2002-2010), pemréd majalah *Cupumanik* (2011-2016). Kiwari mancén gawé minangka éditor di Penerbit Pustaka Jaya. Tulisan-tulisanana dimuat dina *Kudjang, Manglé, Galura, Cupumanik*

(basa Sunda), *Pikiran Rakyat, Republika, Galamedia, Kompas, Tribun Jabar*, jeung *Priangan* (basa Indonésia). Karyana nu geus medal ti antarana *Ukur Banyol* (2000), *Nu Ngageugeuh Legok Kiara* (2001), *Mistéri Haur Geulis* (2003), *Luang keur nu Ngarang* (2006), *Belajar Mudah Menggunakan Internet* (2007), *Direktori Aksara Sunda untuk Unicode* (Pemda Jabar, 2008), *Rasiah Kodeu Binér* (2010), *Ngariksa Aksara Sunda* (2013), jeung *Sabalakana* (2013). Kungsi nampa rupa-rupa panglélér, di antarana Hadiah Jurnalistik "Moh. Koerdie" ti Yayasan Daya Budaya Pasundan (2002), Hadiah Lembaga Basa & Sastra Sunda (2003) jeung Hadiah "Samsudi" ti Yayasan Kebudayaan Rancagé taun 2004 jeung 2011.

## Biodata Éditor



**Drs. APIP RUHAMDANI, M.Pd.** (Tasikmalaya, 1 April 1966). Lulus ti Jurusan Pendidikan Bahasa & Sastra Sunda FPBS IKIP Bandung (1990) jeung Prodi Bahasa & Budaya Sunda SPS UPI (2012). Kiwari mancén tugas minangka Kapala Sakola SMP Pasundan 2 Kota Bandung, dosén LB Ilmu Budaya Sunda Fakultas Téhnik Universitas Pasundan, jeung ketua Forum Komunikasi MGMP Bahasa Daérah Provinsi Jawa Barat. Karyana nu geus medal di antarana *Modul Pembelajaran PGSD Terbuka* (2000), *Modul Guru Pembelajaran Bahasa Sunda* (2016) jeung *Modul & Pengampu Bahasa Sunda PPPPTK TKPLB* (2016-kiwari). Tulisan-tulisanana ngeunaan pendidikan dimuat dina *Pikiran Rakyat, Galamedia*, jeung majalah *Manglé*.



**IVAN ADZAM WAHYUDIN, S.Pd.** (Cirebon, 6 Juli 1985). Lulus ti Jurusan Pendidikan Bahasa Daérah UPI taun 2007. Ti taun 2011 nepi ka kiwari mancén gawé di SMA Negeri 1 Cirebon. Ivan aktif minangka Sékretaris Forum Komunikasi KKG-MGMP Bahasa Daérah Provinsi Jawa Barat (2016-2019), sarta Tim Pengembang Kurikulum Bahasa Sunda Provinsi Jawa Barat (2017). Ivan ogé salah saurang nu nyusun *Kamus Suci* (Sunda, Cirebon, dialék Indramayu, jeung Indonésia) (CV Karya Iptek, 2005) jeung *Lembar Kerja Siswa* basa Sunda jenjang SMA/SMK (CV Kharisma, 2010-2011).



**DÉNI HADIANSAH, S. Pd.** (Tasikmalaya, 25 Séptémber 1981). Lulus ti Jurusan Pendidikan Basa Sunda, UPI. Kiwari keur nuluykeun kuliah di S2 Pendidikan Bahasa Indonesia, Universitas Pasundan. Kiwari cekel gawé minangka Staf Bidang Basa di Balai Pengembangan Bahasa dan Kesenian Daerah, Dinas Pendidikan Provinsi Jawa Barat. Tulisan-tulisanana dimuat dina *Manglé, Galamédia, Pikiran Rakyat, Kujang* (*Koran Sunda*), *Galura*, jeung *Cupumanik*. Sawatara karyana nu geus medal boh mandiri boh antologi di antarana *Kembang Kadengda* (Disbudpar & PPSS, 2007), *Jawara Leuweung Tutupan* (Karya Iptek, 2008), *Bahan Ajar Sastrawan Nganjang ka Sakola* (BPBD Disdik Jabar, 2009), *Toponimi Jawa Barat* (Disparbud, 2009), jeung *Kanagan* (Geger Sunten, 2010).



**YULIANTO AGUNG P., S.Sos.** (Solo, 17 Juli 1980). Kungsi kuliah di Jurusan Sejarah Peradaban Islam Universitas Islam Negeri Kalijaga Jogjakarta taun 1999 (teu tamat), kuliah deui di Jurusan Sosiologi Universitas Terbuka (lulus taun 2015). Kungsi jadi redaktur pelaksana majalah *Cupumanik* (2006-2016), Lembaga Pengembangan Dakwah Salman-ITB (2011-2012). Kiwari mancén gawé minangka éditor di penerbit Dunia Pustaka Jaya.

*Rancagé Diajar Basa Sunda V* disusun dumasar kana Kurikulum 2013 Révisi 2017, tur leuwih museur kana tujuan dasar sangkan barudak parigel maca, nulis, jeung ngaregepkeun basa Sunda. Lian ti kamahéran ngagunakeun basa Sunda, ieu buku ngamuat pangaweruh sastra, budaya, katut paélmuan nu leuwih jembar.

Tim Bakti Guru Rancagé, geus narékahan sangkan ungkara basa Sunda dina ieu buku téh teu hésé teuing, boh keur guru, boh keur siswa. Éta tarékah téh, dina prak-prakanana ngawengku: (1) Kekecapan diluyukeun jeung kalumrahan katut psikologi barudak. Lumrah hartina gampang kaharti, tilikan psikologi hartina diluyukeun jeung umur katut tingkatan kelas; (2) Eusi carita atawa carita satékah polah bakal pikaresepeun macana, dipiharep jadi eunteung jeung picontoeun barudak; (3) Ti pangajaran ka pangajaran, aya perkara nu nganteng sangkan eusi buku téh karasa gumulung sanajan pedaranana béda-béda; (4) Nyingkahan kalimah sumélér nu matak bingung nu maca sarta diganti ku kalimah nu leuwih basajan.

Pikeun ngajembaran rupaning pedaran, ieu buku diémbohan ku CD/DVD. Eusina, lian ti matéri nu ngarojong kana pangajaran, dilengkepan deuih ku kamus katut multimédia. *Rancagé Diajar Basa Sunda* ditataharkeun pikeun nyumponan pangajaran nu nyaluyukeun jeung kamekaran jaman, dalit jeung téknologi informasi, ku cara nyayagikeun rambatloka *(website)* nu bisa diaksés ku saha waé nu ngagunakeun ieu buku.

*Rancagé Diajar Basa Sunda jilid I-VI* telah ditetapkan sebagai Buku Teks Pelajaran Muatan Lokal Bahasa Daérah berdasarkan Surat Keputusan Kepala Dinas Pendidikan Provinsi Jawa Barat Nomor 425.2/25392-SET DISDIK Tentang; Daftar Buku Pelajaran Muatan Lokal Mata Pelajaran Bahasa Sunda jenjang SD/MI, SMP/MTs., dan SMA/SMK/MA/MAK. Berdasarkan Kurikulum 2013 Edisi Revisi 2017



PUSTAKA JAYA

Jl. Gumuruh No. 51 Bandung 40275
Telp 022 7321911 Fax : 022 7330595
e-mail: pustakajaya.dpj@gmail.com

ISBN 978-979-419-477-5

